Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!



# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Шишәмбе 16 ғинуар 1990 йыл. № 7 (7513). Хаҡы 3 тин.



**БЫЛ ҺАНДА УҠЫҒЫҘ:**

*Комсомолдан халыҡ депутатлығына кандидаттар* — 1—2-се биттәр.

**ИКМӘК.** *Уның ҡәҙерен беләбеҙме?* — 3-сө бит.

«Йәш ғаилә» Махсус биттең беренсе сығарылышы — 4—5-се биттәр.

*Яңыбай Хамматов.* «Башҡорттар китте һуғышҡа...» — 6-сы бит.

**ЕНӘЙӘТСЕЛЕК КИМӘЛЕ** — 7-се бит.

**Мәҙәниәт усағында — хәйриә концерты** — 8-се бит.

# ҒӘҘЕЛЛЕК ӨСӨН КӨРӘШЕУСЕ

ТӨРЛӨ хәл-ваҡиғаларға бай тормошобоҙҙа һирәк осрай торған күренеш: республика йәштәренең «Ленинец» газетаһы журналисы Инсур Фәрхетдинов Дыуан районынан БАССР халыҡ депутатлығына кандидат итеп күрһәтелде. Шунда тыуып үҫкәндер, тип уйларһығыҙ, бәлки. Юҡ. Инсур Яңауыл районында тыуған, күптән инде Өфө ҡалаһында йәшәй. ВЛКСМ-дың Дыуан район комитеты пленумы Инсурҙы үҙҙәренең районынан депутатлыҡҡа кандидат итеп күрһәтеүен нисек аңлатырға?

И. Фәрхетдинов — күптән түгел газета уҡыусылар араһында төрлө фекерҙәр тыуҙырған «Винтовкалы прокурор» исемле мәҡәләнең авторы. Унда Дыуан районы прокуроры В. Десяткиндың вазифаһын үҙ файҙаһында ҡулланыуы тураһында һүҙ барҙы. Ошо мәҡәләнән һуң, үткән йылдың ноябрь айында, прокурорҙы эшенән сығарҙылар. Шуны ла еҫтәп әйтергә кәрәк: Фәрхетдинов ябай халыҡтың намыҫын яҡлап тағы ла бер нисә тәнҡит мәҡәләһе менән сығыш яһаны. Ҡыйыу, принципиаль һәм тура һүҙле булыуы менән 33 йәшлек журналист «Ленинец» газетаһы уҡыусылары араһында ҙур абруй ҡаҙанды. Күп кешеләр, төрлө инстанцияларға мөрәжәғәт итеп тә, ғәҙеллеккә ирешә алмағас, бюрократтарға ҡаршы күп тапҡырҙар көрәшеп еңеү яулаған Фәрхетдиновҡа килә.

Шуға ла уның һайлау алды программаһында социаль ғәҙеллек өсөн көрәш мөһим урынды биләүе осраҡлы түгел.

— Үҙ эшемдә һәм тормошомда мин шуны аңланым: ярым-йорто саралар менән социаль мәсьәләләрҙе хәл итеп булмаясаҡ,— ти Инсур. — Республика газеталары редакцияларына, шул иҫәптән беҙҙең «Ленинец» газетаһына ла, ялыуҙар күп килә. Миндә лә улар байтаҡ: берәүҙе законһыҙ рәүештә эшенән сығарғандар йәки ҡайһылыр етәксе, эшселәр тураһында уйлап та бирмәй, үҙен генә ҡайғырта. Бер һүҙ менән әйткәндә, һәр хатта — күңел әрнеүе. Шундай саҡта ярҙамдан нисек баш тартаһың инде? Әммә күпме генә тырышмайыҡ, беҙ, журналистар, кәмһетелгәндәрҙең барыһына ла ярҙам итә алмайбыҙ. Бындай осраҡта нимә эшләргә һуң?

Кем хоҡуҡлы — шул хаҡлы принцибына нигеҙләнгән бюрократик системаны тамырынан үҙгәртергә кәрәк. Ҡағыҙҙа булараҡ, етәкселәр хаҡлы булып сыға, сөнки улар әлегә халыҡ алдында яуап бирмәй.

Һайлаусылар үҙҙәренең депутаттары аша бөтә етәкселәрҙе лә контролдә тоторға тейеш. Ауыл Советы де-

(Аҙағы 2-се биттә).

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

# ҒӘҘЕЛЛЕК ӨСӨН КӨРӘШЕУСЕ

(Аҙағы. Башы 1-се биттә).

путатынан башлап Верховный Совет депутатына тиклем — халыҡ алдында яуаплы. Шул ваҡытта ғына беҙ ысын халыҡ власына ирешә аласаҡбыҙ.

Ҡыйыу, һәр етәксегә үҙенең уй-фекерен ҡурҡмайынса әйтә алған кешеләр депутат булырға тейеш, тип уйлай кандидат. Инсурҙа был сифаттар бар. Тәжрибә лә яраййһы уҡ тупланған. Дыуан яҡтарынан булмаһа ла, ябай һайлаусыларҙың мәнфәғәттәрен ныҡлы яҡларға ниәтләнә ул.

Инсур шулай уҡ Башҡортостанға союздаш республика статусын биреү өсөн дә көрәшәсәк. Уның фекеренсә, Союз министерстволары һәм ведомстволары ҡоршауынан сығып, экономик һәм политик үҙаллылыҡ яуламайынса, халыҡтың тормошон яҡшырта алмаясаҡбыҙ. Союздаш республика статусы бирелгән осраҡта ла идара аппаратының үҫеүенә юл ҡуймаҫҡа кәрәк.

Дыуанда район газетаһы ошоғаса башҡорт телендә сыҡмай. Инсур Фәрхетдинов быны кисектергеһеҙ мәсьәлә тип ҡарай. Әгәр БАССР халыҡ депутаты итеп һайланһам, районда газетаның башҡорт телендә сығыуына, Башҡортостан телевидениеһы тапшырыуҙарын күрһәттереүгә ирешәсәкмен, ти кандидат.

Һ ӨЙЛӘШЕҮ аҙағында беҙ унан буласаҡ көрәште нисек күҙ алдына килтереүен һораныҡ.

— 198-се Мәсәғүт округында — беҙ дүрт кандидат. Өс кеше — урындағы ойошмаларҙан. Мин генә ситтән. Әммә үҙемде был районда «сит» кеше итеп тоймайым. Әйткәндәй, минең дәғүәселәрем тап шуға баҫым яһарға уйлай ҙа. Ябай һайлаусылар кемдең сит, кемдең үҙ кеше икәнлеген әйтер, тип уйлайым. Урындағы етәкселәр гәзиттә юғары ойошмалар алдында ҡалтырап, үҙенең халҡын бөтөнләй онота, ултырған урынын ғына уйлап, төрлө законһыҙ аҙымдар яһай.

Бөгөн дә йәшәп килгән аппарат ҡыҫымынан арыныу һайлаусыларҙың мәнфәғәттәрен яҡларға әҙер булыу — минеңсә, депутаттарға булған төп талаптар шулар. Беҙҙең дүртебеҙҙә лә был сифаттар барҙыр, тип уйлайым. Кем кәрәк, кемгә ышанырға була — уныһын һайлаусылар хәл итәсәк.

С. ҒҮМӘРОВ.

# «Вайымһыҙ булмаясаҡмын...»

**Уның тураһында иптәштәре, талапсан, һәйбәт ойоштороусы, ҡыйыу инициатор, тиҙәр. Был һүҙҙәр ВЛКСМ-дың Йылайыр район комитетының беренсе секретары Айҙар Аллабирҙинға ҡағыла. Айҙар район күләмендә уҙғарылған отчет-һайлау йыйылышында бер тауыштан өлкә комсомол конференцияһына делегат итеп һайланды.**

**— Айҙар, әйҙә, әңгәмәне туранан-тура үҙеңдән башлайыҡ... Һин етәкселек эшенә нисек ҡарайһың?**

— Етәкселек итеүе, әлбиттә, еңел эш түгел. Ләкин нисек кенә ауыр булмаһын, үҙеңә йөкмәтелгән яуаплы вазифаны оҫта башҡара белеү — талапсанлыҡтың сағылышы.

Етәксе кеше алға әйҙәүсе, инициативалы, тәрән уй-фекер йөрөтөүсе шәхес булараҡ сығыш яһарға тейеш.

Ғөмүмән, мин етәкселек эшендә «үҙ-үҙеңде тәнҡитләү» тигән төшөнсәне ҡулланам. Был — бик мөһим нәмә. Юлбашсыбыҙ В. И. Ленин әйткәнсә: «Үҙ-үҙеңде тәнҡитләү — беҙгә һыу, һауа һымаҡ кәрәк, әгәр ҙә ул булмаһа, беҙ алға табан хәрәкәт итә алмаясаҡбыҙ...»

**— Илебеҙҙә үҙгәртеп ҡороу киң ҡолас ала. Был йүнәлештә һеҙҙең район комитеты ниҙәр эшләй?**

— Үҙгәртеп ҡороуға килгәндә, беҙ башлыса совхоз, мәктәп комсомол ойошмалары эшенә контролде көсәйтеүгә ирештек. Ләкин һис тә ҡурҡмайынса шуны әйтә алам: үҙгәртеп ҡороу ағымына мин битараф ҡарайым.

**— Ә ни өсөн?**

— Һәр нәмәгә үҙгәреш индереп һаҙлыҡҡа батып барабыҙ түгелме? Бөгөнгө быуын йәштәренең тормошон ғына алайыҡ: наркомания, фәхишәлек... Етмәһә, кинотеатрҙарҙағы «ялаңғас» картиналар йәштәргә әхләҡи тәрбиә өлгөһөн бирә аламы? Бәлки, мин яңылышамдыр, әммә йәштәрҙең, моданан артта ҡалмайым, заманаһы шундай, тигән йәшәү принцибын ҡәтғи инҡар итәм...

**— Айҙар, йыш ҡына «комсомол үҙ көсөн юғалтты» тигән һүҙҙәрҙе лә ишетергә тура килә. Һин быға нисек ҡарайһың?**

— Был дөрөҫ фекер түгел. Ни хәтлем ауырлыҡтар кисереүгә ҡарамаҫтан, комсомол бөгөнгө көндә йәштәрҙе рухландырыусы реаль көс, берҙән-бер ойошма булып тора.

**— Айҙар, һин комсомолдың киләсәгенә ышанаһыңмы?**

— Ғөмүмән, хәҙерге йәштәр менән ҡулға-ҡул тотоношоп, тигеҙ сафтан барыуы еңел булмаһа ла, комсомолға ең һыҙғанып килеүсе, дәртле, өмөтлө йәштәребеҙ ҙә бар бит әле. Улар артабан да комсомол йөҙөнә ҡыҙыллыҡ килтермәҫ, тип уйлайым.

Комсомол — йөрәк тибешем, тип ғорурланып әйтә алам, сөнки мин уның яҡты киләсәгенә ышанам.

**— Тиҙҙән өлкә комсомол конференцияһы башланасаҡ. Һин үҙеңде делегат булараҡ нисек итеп күҙ алдыңа килтерәһең?**

— Әлбиттә, конференцияла ҡул ҡаушырып ултырырға йыйынмайым, иң мөһиме — үҙемә йөкмәтелгән эшкә вайымһыҙ ҡарамаясаҡмын.

**— Һуңғы һорау. Конференцияла ниндәй мәсьәлә буйынса сығыш яһар инең?**

— Бер һүҙ менән әйткәндә: йәштәрҙең хоҡуғы өсөн ҡыйыу көрәшәсәкмен!

Ф. ӘХМӘТОВА
әңгәмәләште.

4 март — Советтарға һайлау көнө

# КОМСОМОЛДАН КАНДИДАТТАР

**ВЛКСМ-дың район, ҡала, өлкә комитеты пленумдарында комсомолдан РСФСР һәм БАССР халыҡ депутатлығына кандидаттар күрһәтеү тамамланды.**

**Округ һайлау комиссияларында РСФСР халыҡ депутатлығына кандидаттар итеп теркәлделәр:**

**Гәрәев Айҙар Риф улы,** 87-се Бөрө милли-территориаль һайлау округы, 1962 йылда тыуған, ВЛКСМ-дың Өфө район комитетының беренсе секретары;

**Жолобов Юрий Владимирович,** 795-се Мәләүез территориаль-һайлау округы, 1964 йылда тыуған. МХЗ, лаборатория мөдире;

**Зубарев Николай Васильевич,** 792-се Ишембай территориаль һайлау округы, 1958 йылда тыуған, ИЗТМ инженеры, ПТК советы председателе;

**Кәбиров Рәмил Мансур улы,** 782-се Өфө ҡалаһы Ленин милли-территориаль һайлау округы, 1951 йылда тыуған, Өфө авиация институтының өлкән уҡытыусыһы;

**Литвинов Василий Петрович,** 797-се Нефтекамск территориаль һайлау округы, 1965 йылда тыуған, НЗАС, цех мастеры;

**Мифтахов Альберт Ленар улы,** 781-се Өфө ҡалаһы Киров территориаль һайлау округы, 1959 йылда тыуған, ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты секретары;

**Мөхәмәҙиев Мәүлит Хәкимйән улы,** 799-сы Сибай территориаль һайлау округы, 1962 йылда тыуған, ВЛКСМ-дың Әбйәлил район комитетының беренсе секретары;

**Петров Петр Алексеевич,** 782-се Өфө ҡалаһы Ленин милли-территориаль һайлау округы, ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты эргәһендәге ПТК үҙәгенең тәҙөлөш идаралығы начальнигы;

**Поляков Владимир Николаевич,** 781-се Өфө ҡалаһы Киров территориаль һайлау округы, 1959 йылда тыуған, Киров исемендәге Өфө производство берекмәһе көйләүсеһе;

**Попов Владимир Александрович,** 794-се Күмертау территориаль һайлау округы, 1962 йылда тыуған, «Агропромхимия» шоферы;

**Сафуанов Рәфаэль Мәхмүт улы,** 789-сы Бүздәк территориаль һайлау округы, 1954 йылда тыуған, ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитетының беренсе секретары;

**Шишкин Василий Михайлович,** 798-се Салауат территориаль һайлау округы, 1963 йылда тыуған, СНХРС тресы мастеры;

**Юлбарисов Илдар Марат улы,** 88-се Өфө милли-территориаль һайлау округы, 1959 йылда тыуған, ВЛКСМ-дың Өфө ҡала комитетының беренсе секретары.

# Еңеүҙәрҙең сере нимәлә?

**Үҙенең уҡыусылары менән беҙҙең илдә уҙғарылған математика бәйгеләрендә генә түгел, ә халыҡ-ара турнирҙарҙа ла ҙур еңеүҙәргә өлгәшкән РСФСР-ҙың атҡаҙанған уҡытыусыһы, Белорет ҡалаһындағы 14-се урта мәктәптең уҡытыусы-методисы Р. Г. ХАЗАНКИН менән әңгәмәне газетала баҫтырып, беҙ уның бөтә уҡытыу алымдарын ентекле тикшереүгә дәғүә итмәйбеҙ. Бары тик математика һөйөүселәрҙе атаҡлы остаздың ҡайһы бер мөһим эш ысулдары менән таныштырмаҡсыбыҙ.**

**— Роман Григорьевич, математика фәне тәрәнәйтеп өйрәнелгән кластар ойоштороу тәжрибәһе менән уртаҡлашһағыҙ ине?**

— Математика йәки әҙәбиәт, йә инглиз теле класын асырға теләйһегеҙ икән, педсовет ҡарарын алып, роноға ғариза менән мөрәжәғәт итергә генә кәрәк. Әммә иҫкәртергә теләйем: математиканы һөйгән, тик ошо фән менән генә шөғөлләнергә теләгән уҡыусыларҙы шунда уҡ ҡайҙан табырһығыҙ? Улар үҙҙәренән-үҙҙәре бер класта көтөп ултырырҙар, тип уйлайһығыҙмы? Беҙ, мәҫәлән, балаларҙы быға беренсе кластан, хатта балалар баҡсаһынан әҙерләй башлайбыҙ. I—III кластарҙа программанан тыш компьютер уйындары буйынса дәрес инә башлай. Быйыл иһә информатика тәрәнәйтеп өйрәнелгән бәләкәй группа асылды. Спорт залы бар. Математиканы ҡыҙыҡһыныу уятыу өсөн тейешле шарттар булдырабыҙ. Һеҙемтәлә компьютерҙар менән оҫта эш иткән кешеләрҙе тәрбиәләйбеҙ. Улар X—XI кластарҙа үҙҙәре дисплей экранында программалар төҙөй башлай. 5—6 йәштәгеләр өсөн мәктәптә түңәрәк эшләй. Кескәйҙәр уйын аралаш ҡына координаттар селтәренең ҡоролошон үҙләштерә башлай. Эргәлә генә — компьютерҙар үҙәге. Теләгән бала килеп шөғөлләнә. Хәҙер балалар баҡсаларында дисплейҙар ҡуйырға хыялланабыҙ. Бына шундай шарттарҙа шөғөлләнгән бер нисә класс уҡыусыларынан IV класта математика тәрәнәйтеп өйрәнелгән класс ойошторорға мөмкин. Ә иһә йыл һайын VI, VII, VIII кластар араһынан бер үк кластарҙы уҡытам, һәм бер нисә йылда математика класы туплайым. Ҡыҫҡаһы, махсус класс асыу өсөн уҡыусыларҙы үҙем әҙерләйем. Башҡаса эшләү мөмкин түгел.

**— Балаларҙы махсус кластарҙа өсөн һайлап алаһығыҙмы?**

— Юҡ, һайларға һис тә ярамай. Мәктәптә өҫтәмә рәүештә ритмика, инглиз теле, компьютер уйындары иһә лә, бөтәһе лә бушлай уҡытыла. Беҙ уҡыусыла фәнгә ҡыҙыҡһыныу уятыу, уның талантын асыҡлау өсөн бөтә шарттар тыуҙырырға тейешбеҙ. Һәләтһеҙ бала булмай ул. Математикаға йөнө тартмаһа, әҙәбиәт йәки инглиз теле йә иһә башҡа кластарҙы һайлай ала. Һәр кескәй балаға шәхес итеп ҡараған һәм ихтирам менән баҡҡан уҡытыусы ғына уңышҡа өмөт итә ала.

**— Өлкәндәрҙән, әйтәйек, етенсела уҡыусыларҙан, математика класын туплап буламы?**

— Юҡ, тәрбиәләнеүселәребеҙҙе ундай ғазаптарға дусар итмәгеҙ. Ифрат ауырға тура киләсәк уларға. Эйе, ҡайһы саҡта бик һәләтле уҡыусылар осрай. Улар менән ваҡытында шөғөлләнеү мөмкинлеге булмауы үтә үкенесле. Әммә, ни эшләйһең инде... Мәктәп программаһы үтә ҡатмарлаштырып һәм киңәйтеп алынған. Ғөмүмән, программаларҙы тормоштан алыҫ торған кешеләр төҙөгән кеүек. Уҡыусыларға дәрестә бик көсөргәнешле, ваҡытты ҡыҫып эшләргә тура килә. Дөрөҫөн әйткәндә, бала, кесе йәштән үк яҡшы уҡытыусыға осраған хәлдә лә, ике-өс йылдан һуң ғына шабәйә башлай. Шуға күрә VII кластан башлап ҡына математика фәненә ҡыҙыҡһыныу уята башлау бойомға ашмаҫлыҡ хыял булып күренә.

**— Аныҡ фәндәргә һөйөү тәрбиәләү еңел эш түгел. Һеҙ быға нисек ирешәһегеҙ һәм төп эш алымдарығыҙ ниндәй?**

— Дәрестә мин логик фекерләүгә күберәк баҫым яһайым, шуға күрә хисаплау техникаһы аҡһыныҡырай. Әммә икеһенә лә өлгөрөү мөмкин түгел. Әйтәйек, өлкәнерәк кластарҙа шулай эшләйем: таҡҭа бөтә иғтибарҙы туплар[illegible], ручкаларҙы һалып ҡуйырға ҡушам. Шунан таҡтаға аҡбур менән әре итеп мәсьәләнең шартын яҙам йәки уҡыусылар үҙҙәре дәреслектән ҡарай. Мәсьәләне уҡып сыҡҡас, уны уйҙа ғына сисә башлайҙар — әлегә ручкаға тотонорға ярамай. Фекерләү ҡеүәһен үҫтереү өсөн дәрес һайын бер-ике мәсьәләне ошондай ысул менән сисәбеҙ. VI класта, мәҫәлән, балаларҙың рациональ уйлау ҡимәлен үҫтереү маҡсатында физика менән математиканы ҡатнаштырып, төрлө мауыҡтырғыс миҫалдар уйлап табам... Теннис шарын стенаға бәрәм — ул кире ҡайтып төшә. Ошо хәрәкәтте бер нисә тапҡыр ҡабатлайым. Шунан класс алдына һорау ҡуям: шар стенаға бәрелмәйенсә усыма кире ҡайтһын өсөн нимә эшләргә? Ҡайһы уҡыусыларым уйлай, баш вата. Берәүһе: «Һыуға ағымына ҡаршы ташларға кәрәк — ул кире ағып киләсәк», — ти. Үҙем һиҙертмәһә шарҙы усымда һикертеп торам. Ниһайәт, бер бала шуға иғтибар итә һәм эштең нимәлә икәнен аңлағас, ҡыуанысынан: «Таптым, яуапты таптым!» — тип ҡысҡырып ебәрә. Мин уларҙы зирәк булырға, һығымталы фекер йөрөтөргә өйрәтәм.

**— Роман Григорьевич, гимназиялар һәм лицейҙар асыу идеяһына нисек ҡарайһығыҙ?**

— Ғөмүмән, ҡаршымын. Ни өсөн тигәндә, уҡытыусылар корпусы быға бөтөнләй әҙер түгел. Шуға күрә мәктәпте хатта кадеттар корпусы тип атаһаҡ та бер ни ҙә килеп сыҡмаясаҡ. Үҙегеҙ уйлап ҡарағыҙ, хәҙерге теләһә ниндәй мәктәпте алып ҡарайыҡ. Унда директор, уҡыу-уҡытыу бүлеге һәм хужалыҡ эше мөдирҙәренән алып йыйыштырыусыға тиклем уҡыусыға тупаҫ [illegible], уның шәхесен кәмһетә, дәрәжәһен төшөрә ала. Балалар бит бөтәһен дә күреп, аңлап тора. Улар беҙҙең бөтә ҡылығыбыҙҙы отоп ала, иң матур идеалдарға ышанысын юғалта. Үҙебеҙҙең эске һәм тышҡы донъябыҙҙы, эш алымдарыбыҙҙы тамырынан үҙгәртмәй тороп, мәктәпкә ниндәй генә исем ҡушһаҡ та, алға китеш булмаясаҡ. Юғиһә, Крылов баснияһындағы һымаҡ килеп сығасаҡ: һеҙ, дуҫтар, нисек кенә ултырһағыҙ ҙа, барыбер музыкант була алмайһығыҙ.

**— Уй-фекерҙәрегеҙ менән уртаҡлашҡанығыҙ өсөн ҙур рәхмәт һеҙгә.**

Әңгәмәне
З. ХАНОВА
алып барҙы.

Көнүҙәк темаға

# ИКМӘК

**Икмәк бешереү оҫталығының тамырҙары ҡайҙа барып тоташа? Икмәк бешереүҙе беҙҙең эраға тиклем үк боронғо Египетта ғәрәп ҡәбиләләре уйлап таба. Швейцарияла бөгөнгө көндә икмәк музейы бар. Бында беҙ әҫтәлдә күреп өйрәнгән икмәктең формалашыу тарихы асыҡ сағылыш тапҡан.**

СОВЕТТАР СОЮЗЫ донъяла иң ҙур майҙанда иген культуралары үҫтерә. Йән башына иген етештереү буйынса ла беҙ беренсе урында: һәр кешегә уртаса 700 килограмм иген тура килә.

Батша Россияһында 20 миллион айырым крәҫтиән хужалыҡтары йән башына иҫәпләгәндә 455 килограмм ашлыҡ йыйып алған. Әлеге колхоз һәм совхоздар иген культуралары сәсеү майҙандарын йылдан-йыл арттыра бара. Ил буйынса бөгөн уртаса 200 миллион тонна иген йыйып алына. Бүтән илдәр менән сағыштырғанда, был — ҙур күрһәткес. Беҙҙә башлыса арыш, бойҙай сәселә. Дөгө, кукуруз, арпа һәм башҡа культураларҙың өлөшө бәләкәй. Дөрөҫ, ҠХР йылына 400 миллион тонна бөртөклө культуралар етештерә. Шуның дүрттән өс өлөшөн дөгө тәшкил итә. Донъяла 220 миллион гектар ергә бойҙай сәселә, шуның 60 миллион гектары СССР-ға тура килә. Тик беҙҙең уңыштар ғына наҡыҫыраҡ. Сит илдә бойҙайҙың гектарынан 40—45 центнер уңыш алһалар, беҙҙә был ике мәртәбәгә кәмерәк. Арыш сәсеүлектәренең майҙаны СССР-ҙа 3 миллион гектар тәшкил итә. Был планеталағы арыш баҫыуҙары майҙанының яртыһы тигән һүҙ. Ләкин арыштың уңдырышлылығы бойҙайҙыҡынан күпкә ҡайтыш, шуға күрә был культураны сәсеү майҙандары кәмегәндән-кәмей. Арыш ҡарамаҡҡа бирешеп бармай. Эстония ССР-ында, мәҫәлән, уның гектарынан 25 центнер уңыш биреүе билдәле. Башҡортостанда ла һуңғы йылдарҙа арыштың ярайһы ғына уңышы асыҡланды.

Арыш менән бойҙай беҙҙә икмәк бешереүҙә ҡулланыла. Японияла, әлбиттә, дөгөнән икмәк бешереү тәжрибәһе лә бар. СССР икмәк бешереү буйынса ла беренсе урынды биләй. Һәр беребеҙҙең өҫтәленән икмәк өҙөлмәй. Әлә бер тармаҡта беҙ беренсе урында: йылдың-йылы илебеҙ 40 миллион тонна игенде, 5 миллиард валюта түләп, ситтән һатып ала. Беҙ игенде әлегәсә Канада, АҠШ, Аргентина кеүек капиталистик илдәрҙән һатып алған булһаҡ, хәҙер был исемлеккә Ҡытай, Болгария кеүек социалистик илдәр өҫтәлде. Алтының булһа, түләй бир, һатыусылар етерлек. Хәҙер, ана, Франция артыҡ игенен һатырға әҙер. Тәү тапҡыр беҙ сит илдәр ярҙамына 1964 йылда мөрәжәғәт иткәйнек.

Әлбиттә, сит илдәргә иген һатыусы батша Россияһын маҡтаусылар ҙа бар. Игенеңде кешегә һатыу меңәнме ни, халҡың ас булғас...

— Сит илдәрҙән иген һатып алыуҙы киләсәктә лә дауам итәсәкбеҙ, сөнки беҙҙә көслө бойҙай ҙа (сильная пшеница), ҡаты бойҙай ҙа (твердая пшеница) аҙ үҫтерелә. Ә икмәк бешергәндә йомшаҡ бойҙай менән генә сикләнеп булмай, — ти ВАСХНИЛ академигы иптәш Тихонов. Күренекле экономистар, СССР халыҡ депутаттары ла ошо уҡ фекерҙе яҡлай.

КЕШЕ БАШЫНА 700 килограмм иген етештергән беҙҙең илдә ни өсөн икмәк бешерергә он етмәй? Ҡасан беҙ, үҙебеҙҙең талаптарҙы тулыһынса ҡәнәғәтләндереп, иген һата башларбыҙ? Бындай һорауҙарҙы ҡабырғаһы менән ҡуйыусылар күп. Үкенесле, ләкин беҙ үҙебеҙ иккән икмәктең дә, алтын түләп һатып алынғандың да яртыһын тиерлек малға ашатабыҙ. Ә ниңә әле беҙгә ҡиммәткә төшөрөп иген үҫтереү урынына кукуруз, рапс, суданка, малға ашата торған сөгөлдөр үҫтереүгә иғтибарҙы ныҡыраҡ йүнәлтмәҫкә? Был культураларҙан бына тигән биомасса алырға мөмкин бит.

Тағы ла бер проблемаға мин ентеклерәк туҡталыр инем. Был — икмәк бешереү, уның сифатын яҡшыртыу юлдарын эҙләү проблемаһы. Күп кенә сит илдәрҙә булған игендән икмәк бешереүҙә өтөшлө ысулдар ҡулланыла. Йәғни ундағы икмәк комбинаттары технологияһы теләһә ниндәй йомшаҡ, ҡаты, көслө бойҙайҙан, хатта арпа, кукуруз ононан да бына тигән ҡабарып торған икмәк бешерә ала. Ә беҙҙә иһә икмәк бешереү конвейерға ҡоролған. Икмәк комбинаттары, заводтар, үҙләштерелгән берҙән-бер технологияға таянып, бер үк төрлө икмәкте бешерә лә бешерә. Көн артынан көн үтә, айҙар, йылдар алмашына, смена артынан смена килә — ҡалыпҡа һалып һуҡҡан кирбестәрҙе хәтерләткән икмәкте өҙлөкһөҙ-үҙгәреүһеҙ бешереү дауам итә бирә.

**Миңә бер аҙ Өфөнөң 1-се икмәк комбинатында эшләргә тура килгәйне. Ғәҙәттә, икмәк бешереү предприятиеларында даими рәүештә эшселәр етешмәй. Шуға күрә ҡаланың төрлө ойошмаларынан ярҙамға эшсе көстәр йәлеп итеү практикаға ингән. Ҡайҙа ул ҡамырға күңелеңде биреп тотоноу! Уның өсөн үҙ эшеңдең оҫтаһы булыу шарт. Ә бында — команда. Юғары ҡаттағы бункерҙарҙан 350 литрлы ҡаҙанға он һалына. Шунан һыу ағып төшә. 100 килограмм онға 40—70 литр һыу тотонола. Он, һыу тултырылған тәғәрмәсле ҡаҙан бутауға ҡулайлаштырылған механизм аҫтына күсерелә. Технологик ҡушҡанса, тоҙ, сүпрә, маргарин, шәкәр ҡомо өҫтәлә. Баҫылған ҡамырҙы икмәк бешереүсе ҡулына алып һуҙып ҡарай, градусник менән температураһын үлсәй, тоҙон тәмләп ҡарай. Ана шул рәүешле 18 ҡаҙан ҡамыр әҙерләнелә. Әҙер ҡамыр ваҡланып, транспортер ярҙамында мейестәргә инә. Өҫтөнә биҙәк-фәлән яһарға кәрәк булһа — уныһын бармаҡ менән һыҙғыслап өлгөрәләр. 200 градуслы мейестә бешкән икмәк тә табаларҙан ҡул көсө менән бушатыла. Әҙер продукция цехынан ул сауҙа нөктәләренә оҙатыла. Күреүегеҙсә, икмәк пекарнялары эшмәкәрлегә башлыса өйләнеү конвейерына нигеҙләнгән ғәҙәй яйланмаларҙан тора. Бөтә был яйланмаларҙы хәрәкәткә килтереүсе электр тоғынан һуғылыу ҡурҡынысы ла бар. Иҙәндәр тимер. Күп эш ҡул көсәнә ҡоролған. 10—15 кешенән торған смена 8—10 тонна икмәк бешереп өлгөрөргә тейеш. Һәр кем үҙ бурысын автомат кеүек теүәл башҡара, һәм ошондай бер төрлөлөк айҙар, йылдар буйы үҙгәрешһеҙ дауам итә. Икмәк комбинатында эшләүселәр теге йәки был процесты еңеләйтеү, икмәк бешереү ысулдарын үҙгәртеү һәм сифатын яҡшыртыу тураһында уйлап та ҡарамай. Бөтә нәмә ҡалып принцибына ҡулайлашҡан.**

Ә НИҢӘ ПЕКАРНЯЛАРҘЫ кооперативтар, арендаторҙар ҡулына тапшырмаҫҡа? Минеңсә, бындай форма икмәктең сифатын бермә-бер күтәрер ине. Хужалар иһә ҡорамалдарҙы яйлау, технологияны үҙгәртеү сараһын да күрә алыр ине. Рецептарҙы онға ҡарап үҙгәртеп, сүпрәһен төрлө миҡдарҙа һалып ҡарап, эксперименттар үткәрергә лә мөмкин бит әле. Сит ил икмәк комбинаттарында бөтә процесты компьютерҙар иҫәпләй. Ә беҙ һаман булһа тел менән тәмләп, тотоп ҡарап самалауҙан ары китә алмайбыҙ. Шуға икмәктең дә тәме самалы ғына. Он хәрт булғас, икмәк ҡайҙан тәмле булһын, тиҙәр ҙә ҡуялар.

Мин бына 17 йыл инде хеҙмәтем буйынса райондар буйлап йөрөйөм. Шул уҡ Өфө комбинаты тартҡан ондан ауыл хужабикәләренең күпереп торған бына тигән икмәк бешергәндәрен күргәнем бар. Ижад итергә, күңел һалып эшләй белергә генә кәрәк.

Стәрлебаш, Ҡырмыҫҡалы, Ҡандра, Ермолаево, Өфө районы пекарняларының икмәген ашап туйғыһыҙ була. Сере ниҙә? Әлеге лә баяғы — онда, тип әйтер инем мин. Район пекарняларына он, ғәҙәттә, бәләкәй тирмәндәрҙән килтерелә. Ошона ҡарап тәмләткестәр һалына. Ә комбинатта тарттырған онға игендең ниндәйе генә ҡушылмай! Мәшәҡәте лә күп. Төрлө төбәктәрҙән иген башта үҙәккә ташыла, шунан уны он итеп кире тараталар. Ҡат-ҡат кес һалғансы, урындарҙағы тирмәндәр эшмәкәрлегән яйға һалырға ине лә бит.

Бойҙайҙы шул көйөнсә сәйнәп ҡарағанығыҙ бармы? Ул, бер төрлө үтә күренмәле массаға әйләнеп, һағыҙланып китә. Ана шул һуҙылып тороу сифатын уға клейковина бирә. Бойҙайҙа 25 процент клейковина була. Үтә күренмәлелеге — 40 процент. Икмәк күҙәнәктәре структураһын тап ошо клейковина төҙөй ҙә инде. Сүпрәләге микроорганизмдарға ҡушылған клейковина икмәккә хуш еҫ өҫтәй. Йылы мейестә йәҙәрләгән биохимик реакция барлыҡҡа килеп, икмәк күтәрелеп, ҡабарып китә. Икмәктең тәме һыу сифатына ла бәйле. Һыу минераль иретмәләргә ни тиклем бай булһа, икмәк тә шул тиклем тәмле еҫтәр сығара. Төрлө торбалар аша үткән хлорлы һыуға баҫылған икмәк ҡайҙан тәмле



булһын инде. Ә һауа? Икмәккә лә саф һауа кәрәк шул. Шуға күрә икмәк бешереү предприятиеларын химия, нефть промышленносы үҫешкән райондарҙа төҙөү аҡылһыҙлыҡ булыр ине. Өфөнөң макарон фабрикаһы, мәҫәлән, РТИ заводы янында урынлашҡан. Беҙҙәге макарондың төҫө лә, күҙәнәктәре лә бөтөнләй башҡа. Ни өсөн беҙгә Өфөнән 30—50 саҡрым алыҫлыҡта пекарнялар төҙөмәҫкә? Тирәяҡ ауылда йәшәүсе йәштәргә лә эш булыр ине. Мәсьәләнең өсөнсө яғы ла бар: 10—15 тоннаға иҫәпләнгән пекарняларҙа тәжрибәләр үткәреү ҙә еңелерәк. Һығылмалы технология ғына уңышҡа өмөт уята ала. Бындай ауыл пекарняларын арендаға биреү хәйерле. Әлеге ваҡытта баш ҡаланың Менделеев урамында 80 тонна икмәк бешереүгә иҫәпләнгән пекарня төҙөлә. Нимәгә беҙгә бындай гигантомания? Икмәк машина детале түгел бит. Макарон фабрикаһы ла ошондай «үҙгәртеп ҡороу»ға әҙерләнә.

Бынан 100 йыл элек Ырымбур тупрағы үстергән «Кубанка» сортлы бойҙайҙан бешерелгән икмәк Лондон ҡалаһында уҙғарылған Бөтә донъя күргәҙмәһендә миҙал менән наградлана. Бөйөк ғалим Чарльз Дарвин, Ырымбурға хат яҙып, ошо бойҙайҙы ебәреүҙәрен һорай. Ҡайҙа хәҙер Башҡортостандың данлыҡлы бойҙай сорттары? Сит илдән алтынға һатып алған бойҙай үҙебеҙҙеке түгелме икән?

СССР-ға бөгөн 800 сортта ғының иген үстерелә. Беҙҙә иң киң таралғаны — йомшаҡ һәм ҡаты бойҙай (йомшағын төшләп ҡараһаң, иҫәле, ҡатыһы һына). Йомшаҡ бойҙай, ғәҙәттә, уңышты ла күберәк бирә. Ләкин унан икмәк бешереү ҙур оҫталыҡ талап итә. Беҙгә лә, моғайын, күнегелгән технологиянан баш тартып, күп яҡлы эксперименттар яһарға — үҙебеҙҙә үҫә торған иген төрҙәренең үҙенсәлегенә таянып, икмәк бешерергә өйрәнергә ваҡыттыр. Әҙләнергә, ижад итергә теләүселәр табылыр бит.

ӨҪТӘЛЕБЕҘҘӘН арыш икмәге өҙәлгә. Ә бит ул аминокислоталарға, витаминдарға бай була, оҙаҡ һаҡлана, ҡатмай. Врачтар ҙа уны йышыраҡ ҡулланырға ҡуша. Англия, Голландия, Дания кеүек илдәрҙә арыш икмәге — яратып ашалған аҙыҡ. Беҙгә лә уға йөҙ борорға кәрәк, минеңсә. Арыш икмәге генә бешерә торған пекарнялар төҙөлһә, насар булыр инеме ни?

Яҡын киләсәктә иген культураларының уңышы ҡапыл ғына күтәрелерлек түгел әле. Сит илдәр ярҙамына мохтаж булырыбыҙ көн кеүек асыҡ. Ләкин беҙгә мөмкин булған тиклем үҙебеҙҙең игендән икмәк бешереүҙә ҡырҡа боролош яһарға кәрәк. Бәлки, минең менән килешмәүселәр булыр. Әйҙәгеҙ, бәхәсләшәйек.

**Х. СӘФИУЛЛИН,**
**биолог.**



# Тигеҙ ғүмер итегеҙ!

Ныҡ, татыу ғаилә нисек була? Хистәреңде исраф итмәйенсә, оҙаҡ йылдар буйына бер-береңә яғымлы мөнәсәбәтте һәм мөхәббәтте, рухи һәм физик яҡынлыҡты, тоғролоҡто һаҡлау өсөн, яңы өйләнешеүселәргә нимәләр белергә кәрәк? 1984 йылда Мәскәүҙә «Московский рабочий» нәшриәтендә донъя күргән «Тигеҙ ғүмер итегеҙ» («Совет да любовь») исемле коллектив йыйынтыҡта ошо турала һөйләнә.

«Йәшлек» гәзитәһы «Йәш ғаилә» рубрикаһын ошо китаптың тәүге бүлектәрен баҫыуҙан башлай. Был бөтәһенән элек үҙҙәренең йөрәктәрен, яҙмыштарын, тормоштарын ғүмергә бергә ҡушырға ниәтләгән йәштәргә ярҙам йөҙөнән эшләнә. Әгәр был изге теләгебеҙгә аҙмы-күпме ирешә алһаҡ, беҙ үҙебеҙҙе бәхетле тип иҫәпләр инек.

Мөхәббәт — кеше хистәренең, моғайын, иң серлеһелер. Нишләп әле ҡапыл ғына икенсе бер кешегә бик ныҡ тартыла башлайһың? Ниңә тап әлеге шул кешене күрәһең килә, һин уны күрергә тейешһең, күрмәйенсә түҙә алмайһың? Ни өсөн ул башҡаларға мағниғ кеүек түгел, ә ябай ғына бер кеше?

Ни өсөн мөхәббәт ҡалған бөтә хистәргә лә үтеп инә?

Нишләп ул кеше күңелендә сәйер үлсәү барлыҡҡа килтерә: унда бер кеше һәм ҡалған бөтә кешеләр, бер зат һәм бөтә кешелек донъяһы бер тигеҙ тарта?

Быға, моғайын, бары тик яҡынса ғына, сағыштырыу юлы менән генә яуап биреп булалыр. Кешенең бик ныҡ ашағыһы килгәндә, аслыҡ тойғоһо башҡа барлыҡ тойғоларҙы ҡыҫырыҡлап сығара, бөтә донъяны ҡаплағандай була. Мөхәббәт тә кешегә ҡарата асығыу кеүек, бәлки, әле ул йәнең менән тәнеңдең иң ныҡ асығыуылыр. Ул ни хәтлем көслөрәк булһа, яратҡан кешең күңелеңдә лә шул ҡәҙәр күберәк урын ала.

«Яратыу — һин һөйгән һәм һине һөйгән кешене мөмкин тиклем яҡын күргәндә, бөтә һиҙеү органдары менән тойғанда ләззәтләнеү ул». Мөхәббәт тураһында Стендаль шулай тигән.

Әммә мөхәббәткә бер үк ваҡытта иртәнге сафлыҡ та, киске арыу ҙа хас. Был хис башынан алып аҙағынаса ике яҡлылыҡ менән ҡаршылыҡтарҙан ғибәрәт: уттың йылыныу һәм янд,ырыу үҙенсәлеге булған кеүек, мөхәббәт уты ла көйҙөрөп алырға мөмкин.

Мөхәббәт, әйтерһең дә, беҙҙең бөтә эске ихтыяждарыбыҙ менән тойғоларыбыҙ, йәнебеҙ менән тәнебеҙҙең иң беренсе талаптарына ҡоролған. Кешегә хас бөтә көстәрҙең — тән менән рух, үткер күҙле һәм һуҡыр көстәрҙең иң тығыҙ һәм иң ныҡ рәүештә ҡушылыуы ул.

Ул башҡа хистәр араһында айырым бер хис кенә түгел, был — кешенең башҡа барлыҡ хистәренең һуңмаҫ илһамланыуы, әйтерһең дә, йән менән тән экстазы.

## МӨХӘББӘТ РУХЫ

Шуныһы ла бар: мөхәббәт — икенсе кешегә күңел тартылыу ғына түгел, унда ләззәттән тыш кеше күңелен аңлау хистәре лә бар. Юҡҡа ғына: «Үҙең яратыу — икенсе кешене аңлау ул, һине ратһалар — һине аңлағандар тигән һүҙ».— тип әйтмәйҙәр.

Мөхәббәт ғүйә кешеләрҙәге ябай интуициянан өҫтөнөрәк нәмәкә — икенсе кешенең хистәрен тойоу, уның һиҙемләүен тойоу һәләтен тыуҙыра. Әйтерһең дә һинең нервыларың уның нервылары менән бергә тоташҡан, уның һыҙланыуҙары һинең тойоу үҙәктәреңә күсә, үҙеңдеке һымаҡ итеп кисерәһең. Ике хис донъяһы бергә ҡушылғандай була, һәм «рухи ҡауышыу» барлыҡҡа килә, мөхәббәттең иң юғары нөктәһе, уның рентген нурҙары кеүек үтәнән-үтә күрһәтә торған сағылышы бына ошо инде.

Нигеҙҙәр үҙенә күрә бер хис — «альтруистик эгоизм» үҫеп сыҡҡан һымаҡ була. Эгоизм менән альтруизмдың кәмселектәре (үҙ «мин»еңде сит «мин»дән һәм сит «мин»де үҙ «мин»еңдән өҫтөн ҡуйыу) был ҡушылмала бер-береһен йомшарта, ә уларҙың өҫтөнлөктәре (үҙең тураһында ҡайғыртыу һәм башҡа кеше тураһында ҡайғыртыу көстәре) бер-береһен арттырғандай була.

Күңелдең йәшерен мөйөштәрендә башҡа кешене тап бына үҙең кеүек үк йөрәк әрнеү дәрәжәһендә ҡәҙерләү барлыҡҡа килә: хәйер, шуны ла әйтергә кәрәк, ул нервы ауырыуы, ысындан да күңел бизгеге булырға мөмкин— бәхетһеҙ йә иһә көнләшеү ҡатыш мөхәббәттә бигерәк тә.

Мөхәббәт һәм уның «ҡәрҙәштәре» — ғашиҡлыҡ, симпатия, күңел тартылыу араһындағы төп айырма тап бына шунда. Улар мөхәббәткә ҡарағанда ла көслөрәк, ялҡынлыраҡ булырға мөмкин. Ләкин йыш ҡына был үҙ хистәрең, үҙеңдә һин торһаң, һин үҙеңә тартылаһың. Мөхәббәттең үҙәге икәү: ул бер юлы үҙең өсөн һәм башҡа кеше өсөн булған хистәрҙән ғибәрәт. Ул эгоизмға ла, альтруизмға ла дошман, ул «бирәм» менән «алам» араһындағы һис юғында яҡынса тигеҙлеккә тартымыраҡ, һәм кеше быны үҙе аңлап бөтөрмәҫкә лә мөмкин.

Был хис, кеше күңеленә тамыр йәйеп, ике үҙәк камертондары буйынса, уның бөтә түбәнге аңын биләп ала, уның рухының иң тәрәндә йәшеренгән көстәрен өр-яңынан ҡора... Беҙҙәге тәбиғи эгоистик инстинкттарҙы (альтруизмдың да тап шундай уҡ тәбиғи ынтылыштарын) тотҡарлаусы яңы, шулай уҡ тәбиғи тормоздар барлыҡҡа килә. Мөхәббәт башҡа ғишҡи ынтылыштарҙан нәҡ бына ошо түбәнге аңға бәйле эго-альтруизмы менән айырылып тора ла инде.

Сит «мин» әйтерһең дә кешенең бөтә тойғолары даирәһенә инә, һәм беҙҙең түбәнге аңыбыҙ уны үҙенең «мин»енән һис тә кәм күрмәй, артығыраҡ күрмәһә әле... Әгәр ҙә хистәрҙең тамырында ике «мин»де аңламаҫтан нигеҙләргә ынтылыш ләт; икән, был, күрәһең, мөхәббәт түгел, ғашиҡлыҡ, күңел тартылыу йә һүрелә башлаған мөхәббәттәр. Сөнки ике «мин» тигеҙлегенә ынтылыш кәмей башлаһа, мөхәббәттең ҡыҙыуы ғына һүрелеп ҡалмай, бәлки уның тамыры ҡорой, ул «һан» яғынан ғына түгел, бәлки «сифат» яғынан да кәмей... Сөнки икенсе кешене үҙең кеүек үк ҡәҙерләү, уның хистәрен үҙеңдеке кеүек үк кисереү — мөхәббәттең психологик нигеҙе, уның тойғоларының эмоциональ матдәһе.

## ИКЕЛЕ ОПТИКА

Мөхәббәттең (хәйер, ғашиҡ булыуҙың да) төп серҙәренән береһе — уның оптикаһының ике төрлө булыуы. Был нәмә ғашиҡ кешенең түбәнге аңында тыуа. Яратҡан кешеңдең өҫтөнлөктәрен әлеге оптика бинокль һымаҡ бик ҙурайта—кәмселекле яҡтарҙы иһә биноклдең икенсе яғын әйләндереп ҡараған кеүек бәләкәйләтеп күрһәтә. Йыш ҡына осраҡтарҙа хатта кемде яратыуыбыҙ — кешенең үҙенме, әллә «күҙебеҙ алданып», түбәнге аңыбыҙ хыялы тыуҙырған, үҙебеҙ идеаллаштырған (илаһилаштырған) кешенеме — аңлашылмай. Был хистәр алданыуы күп фажиғәләр килтерә, өмөттәрҙе өҙә, бик күп ғаиләләрҙе тарҡата һәм яҙмыштарҙы емерә.

Әммә мөхәббәттең һис тә ябай түгеллеге, бар буталсыҡлығы ла шунда: уға әлеге күҙ алданыуҙары ғына түгел, ә башҡа хистәр ирешә алмаҫлыҡ күңел үткерлеге лә хас.

Мөхәббәт күҙҙәре кешеләге шундай эске сифаттарҙы күрә, улар тураһында ҡайһы саҡта ул кеше хатта үҙе лә белмәй. Мөхәббәт гүйә кешеләге яңы сифаттар башланғысын, уларҙың шытымдарын үтәләйгә яҡтырта, улар иһә сәскә атырға һәм ысынлап та кешене мөхәббәт күҙҙәре биҙәп күргән шикелле итергә мөмкин.

Шуға күрә лә мөхәббәт — ул бер үк ваҡытта хистәр иллюзияһы, хистәр алданыуы ла, үтәләй күреүсе, алдан күреүсе хистәр ҙә, ул кешене, уның нисек була алыуын күрә. Икеле оптика мөхәббәтенең шул бер үк сифатын тыуҙыра: уның яҡшыраҡ итеп күрһәтеүсе, кешелә булғандағынан артығыраҡты өҫтәп күрһәтеүсе күҙҙәре — күркәм яҡтарҙы ҡабарта, кәмселектәрҙе алып ташлай, йәки бер үк ваҡытта кешене биҙәп һүрәтләй һәм уның нисек була алыуын күрә.

## ТАБЫШТАР ҺӘМ ЮҒАЛТЫУҘАР

Ғаилә ҡорғанға тиклемге мөхәббәт — байрам кеүек: ул көндәлек тормоштан айырылған, ә ҡауышҡан сағында кешеләр ғәҙәттәгенән һәйбәтерәк, һәм улар бер-береһе өсөн яҡтылы шатлыҡ сығанағы ғына була.

Ғаилә мөхәббәте иһә көндәлек тормош кеүек: башта байрамсараҡ төҫ бирә, ләкин торған һайын үҙе лә күберәк ғәҙәти тормош төҫмөрөнә бирелә. Таң нурҙары менән биҙәлгән хистәр аҡрынлап ҡына көндәлек һәм ғәҙәти хистәргә әйләнә бара.

Кыҙғаныусҡа ҡаршы, был ҡотолғоһоҙ, быны үҙгәртеп булмай. Емеш—сәскәнең үлеме тигән һүҙ; был — тормоштоң дөйөм ҡануны, ул беҙҙең һәр аҙымыбыҙға идара итә... Яҡтылыҡ менән күләгә кеүек, табыштар һәм юғалтыуҙар һәр саҡ бергә йөрөй; яңыны табып, беҙ һәр ваҡыт иҫкене юябыҙ һәм ундағы яҡшы яҡтарҙы ла юғалтабыҙ.

Оло кеше мөхәббәте —кеше өсөн шатлыҡ-ҡыуаныстар килтереүсе байлыҡ, әммә ул үҙе менән ҡотолғоһоҙ юғалтыуҙар ҙа алып килә. Үҫмер саҡтағы романтика, яйға һалынып етмәгән тормош, күңел борсолоуҙары юҡҡа сыға. Мөхәббәттән тыуғыһыҙ маҡсатҡа ынтылыш хисе китә, уның урынына тынысландыра торған маҡсатҡа ирешеү хисе тыуа. Күрешеп, һөйләшеп туймаған саҡтар онотола, тыйылған емештең дә тәме икенсе инде...

Мөхәббәт инде хәҙер тормоштоң алғы планында тормай, ул ҡыҫырыҡлана төшә, уның йәнәшәһендә яңы күршеләр — материаль ихтыяждар һәм көнкүреш мәшәҡәттәре тора. Шуларҙы үҙенә һеңдереп, мөхәббәт үҙенең ғәҙәти түгеллеген юя, көнкүрешкә килеп инә, ә күнегеү — ғәҙәтләнеү, ҡыҙғаныусҡа ҡаршы, мөхәббәткә үлем килтерә. Хәйер, бында бөтә кешеләр өсөн дә дөйөм бер ҡағиҙә юҡ. Ҡайһы берәүҙәрҙә ғәҙәтләнеү-әйәләшеү мөхәббәтте бөтөрә, икенселәрендә — уны көсәйтә, тәрәнәйтә; ғәҙәттәрҙең психологик тотороҡлоғон һеңдереп, хистәрҙең нәфис ептәре ныҡый, кешеләрҙә таҙы ла ныҡыраҡ, тәрәнерәк бәйләй.

(Дауамы бар).

# Башҡорт халыҡ мәҡәлдәре

◆ Аҡыллы ир ҡатынын яманламаҫ.

◆ Аҡыллы ҡатын — хазина.

◆ Арбаның ал тәгәрмәсе ҡайҙа тәгәрәһә, арт тәгәрмәсе шунда тәгәрәй.

◆ Аҫыл боҙағы менән, бөрсәк ҡуҙағы менән.

◆ Ат алһаң, арба кәрәк, ҡатын алһаң, бары ла кәрәк.

◆ Ат тартмаһа, арба бармаҫ.

◆ Аттың юрғаһын, бисәнең уңғанын ал.

◆ Атың ашамһаҡ булһа — уңдың, ҡатының ашамһаҡ булһа, бөлдөң.

◆ Атың насар булһа, һатып ҡотолорһоң, әтең насар булһа, атып ҡотолорһоң; ҡатының насар булһа, нисек ҡотолорһоң?

◆ Аш хурлама — ҡоҫторор, ир хурлама — боҫторор.

◆ Ашлыҡ уңһа — ерҙән, ҡатын уңһа—ирҙән.

◆ Бер ҡатынға ҡәнәғәт— ғүмер буйы хуш ҡалған, башҡаларҙы эҙләгән — ҡатынынан буш ҡалған.

◆ Берҙәм өйҙә бәрәкәт бар, ғауғалы өйҙә һәләкәт бар.

◆ Береҫ баш булһа, береҫ түш булһын.

◆ Бойҙай яҡшыһы—ерҙән, ҡатын яҡшыһы — ирҙән.

◆ Бөлдөргән дә ҡатын, көлдөргән дә ҡатын.

◆ Донъяның тоҙаҡлоғо ла, боҙоҡлоғо ла ҡатындарҙан.

# Йәш ғаилә

## ПАР ҠАНАТ

Беҙ гәзитәбыҙҙың был бүлеген шулай тип атаныҡ, сөнки ул йәш ғаиләләргә арнала, ә уларҙың ныҡлығы ҡанаттар ныҡлығына, йәғни ике яҡтың да килешеп йәшәүенә, бер-береһенә тоғролоғона, сәсте сәскә бәйләгән мөхәббәттең сафлығына, мәңгелегенә бәйле. Был бүлектә өйөштороуҙа слолар ҙа, йәштәр ҙә, ҡатын-ҡыҙҙар һәм ир-егеттәр ҙә, яҙыусылар, журналистар, ғалимдар, шулай уҡ ябай хеҙмәт кешеләре лә ҡатнашыр, тип ышанам. Берәүҙәр аҡыллы кәңәше, икенселәр ошоға ҡағылышлы тормош тәжрибәһе менән байытыр уны. Өсөнсөләр ғаилә бәхетенең серҙәрен, дүртенселәр уның аяныслы тарҡалыу сәбәптәрен асып һалыр. Ата-әсәләрҙең үҙҙәренең дөйөм культураһы, аңы, грамо-

талылығы, ғаилә төҙөүгә хал...
рон-борондан килгән етди ҡ...
мөхәббәт хаҡында ла фекер ...
май ҡалмаҫ. Кемдәрҙер ғаил...
тәрбиәләүҙәге тотҡан урыны...
мәсьәләне күтәреп сығыр. Б...
моғайын, иң мөһим фекер сы...

Ысынлап та, ғаилә — бер...
ләт бит ул. Был дәүләттең ...
ир менән ҡатын. Уның йәнгә ...
күркәм, дуҫлыҡ төйәге булы...
ҙан тора лә инде. «Пар...
үҙенә оло бурыс ҡуя һәм һе...
ле уҡыусылар, ғаилә тураһы...
ҙа актив ҡатнашырға саҡы...

Фәүзиә РӘХИ...

## ИСЕМД...

Ғаиләлә бала тыуҙы. Донъяға яңы кеше килде!

Өйгә йәм, ырыҫ, ҡыуаныс, бәхет өҫтәлде.

Йәштәр өсөн тыуған йән эйәһе үҙе менән бергә ата-әсәгә яңы хәстәрлектәр ҙә килтерҙе. Уларҙың иң тәүгеһе — балаға исем ҡушыу. Эйе, ул бик ҙур, изге һәм иң яуаплы бурыс, сөнки исем — ата-әсәнең үҙ сабыйына биргән иң беренсе, иң ҙур, ғүмер буйы йөрөтә торған ҡиммәтле бүләге бит ул. Һәр ата-әсә үҙ балаһының бәхетле, һөйөмлөкле, игелекле, эшмәкәр, йәғни бик яҡшы кеше булыуын теләй. Ошо теләк һәм өмөттәр һәр ғаилә, һәр милләт, һәр йәмғиәт өсөн бер төрлө: бала иҫән-һау, сәләмәт булып тыуһын, аҡыллы, зирәк, уңған, тырыш, гүзәл, инсафлы, (ә ир бала булһа) көслө, ғәйрәтле булһын.

Рәсүл Ғамзатов һүҙҙәре менән әйтһәк, **«Ҡыҙ баланың исемендә йондоҙҙар балҡыуы йәки сәскәләр нәфислеге, ә ир-ат исемендә ҡыялыҫтар сыңлауы һәм аҡһаҡалдар аҡылы сағылырға тейеш».**

Күп ата-әсә, исем ҡушыуҙың ни тиклем мөһим икәнлеген аңлап, уға бик етди ҡарай, ә ҡайһы берҙәре, уйлап еткермәү сәбәпле, яртыйорто йәки мәғәнәһеҙ исем табып, балаларын ғүмерлек ризаһыҙлыҡҡа дусар итә.

Был рубриканың маҡсаты, ана шундай күңелһеҙ күренештәрҙе булдырмаҫ өсөн, йәш ата-әсәләргә ярҙам итеүҙән тора. Һәр кем исемдәрҙең килеп сығышын, уларға нисек мәғәнә һалыныуын белергә тейеш.

Бөгөнгө башҡорт исемдәрен тәрәнерәк аңлау өсөн беҙ боронғо исемдәрҙең, исем ҡушыу йолаларының барлыҡҡа килеү тарихына туҡталып үтәйек.

Исем иң элек кешегә мөрәжәғәт итеү, өндәшеү, бер кешене икенсеһенән айырыу өсөн кәрәк. Шуның менән бергә, кешелектең меңәр йыллыҡ йәшәү тәжрибәһенән сығып, һәр кеше исеменә нисек ҙә булһа мәғәнә һалынған һәм ул мәғәнә халыҡтар тормошоноң төрлө яғын: йәмғиәт төҙөлөшөн, хужалыҡ итеү, синфи, туған-ҡорҙашлыҡ мөнәсәбәттәрен, донъяға ҡарашын, ғөрөф-ғәҙәттәрен, аң-белем һәм әхләҡи-эстетик ...
лен — ҡыҫҡа...
уратып алған ...
ғылдыра.

Башҡорт исе...
леп сығышы т...
нә барып тот...
сығышы (...
яғынан уларҙ...
гә бүлергә мөм...
ҡорт һүҙҙәре...
исемдәр һәм ...
исемдәр.

Төп башҡор...
яһалған исем...
көндә аҙ ҡул...
һенсә улар ...
ауыл, ер-һыу ...
осрай. Килеп...
менән улар ...
ронғо көнкүреш...
ҙәләндерә.

Боронғо зам...
лыҡ һунарсыл...
аҫырау менән ...
дән бирле, баш...
йәнлек, ҡош-ҡ...
рынан яһалған ...
таралған.

Ғинуар атама...
ҡорт телендә ...
исемдәрҙең бер...
лап. Уңан ...

## Беҙ нинд...

Шәмбе көндө генә «Известия»ла донъяға билдәле чемпионка — румын гимнасткаһы Надя Команеч тураһында бер хәбәр баҫылып сыҡты. Америкаға йәшәргә күсеп килгән атаҡлы спортсыны был ил башта йомарт ҡаршылай. Реклама бизнесында байып, матди мохтажлыҡ кисермәй йәшәргә уйлай ул. Әммә Америка сит ғаиләләрҙе емереүсе әхләҡһеҙ кешеләрҙе яратмай. Ә гимнастка бында дүрт баланы ғаилә башлығынан айыра. Телерепортерҙың: «Ә быйан һеҙҙең намыҫығыҙ ғазапланмаймы?» — тип һорауына ул ҡырт киҫә. Был хәл американдарҙың чемпионкаға мөнәсәбәтен етди үҙгәртә.

Ошо хәбәрҙе уҡығас, ирекһеҙҙән, ә беҙ, совет кешеләре һуң, бындай ҡылыҡтарға күптән инде ғәҙәти хәл, норма итеп ҡарай башлағанбыҙ түгелме, тигән һорау тыуа.

**Билдәле, беҙ бөтәбеҙ ҙә — балалыҡ иленән. Әхләҡи һуҡырлыҡ, һаңғырауылыҡтың йәки, киреһенсә, сәләмәтлектең башы ла бала саҡҡа барып тоташа. Хәтеремдә, минең бәләкәс кенә ҡыҙымды өләсәһе яңы тәпәй баҫҡан мәленән үк тәм-томон бүтәндәр менән бүлешергә өйрәткәйне. Бына ул олатаһының баҡсаһында үҫкән түтәлдәрҙән бер генә бөртөк ҡыҙыл еләк тапҡан хәлдә ға шуны уртаға бүлеп үҙенең ҡәҙерле кешеләре ауыҙына килтерә. Йәки кескәй генә устарына йомоп балалар баҡсаһынан өйгә һаҡлап алып ҡайтҡан иҙелеп бөткән кәнфитен турғай суҡышына әләкмәле нигай сәнтергә бүлеп, ҙур ғаиләлеге һәр кемгә лә өлөш сығара... Өләсәй һабаҡтары артабан уның ғүмерлек ғәҙәтенә әйләнде.**

Матур әҙәбиәттән беҙ Отелло Дездемонаны көнләшеүҙән үлтергән тип беләбеҙ. Ә ғалимдар был мавритан полководецының ата-әсә һөйөүенән мәхрүм ҡалып үҫкән бала булғанын әйтә, тап шул арҡала ул кешене кеше ихлас, буштан-бушҡа тип әйләнә тәйемме, тоғролоҡло яратыу мөмкинлегенә ышанмаған. Мөхәббәт яҡтыһы күңеленә етерлек төшмәгәнлектән, уның күңелендә ҡот осмалы ғәрип тойғо — көнләшеү яралған.

Ата-әсәй булыу ана ни тиклем яуаплы!

Улар балаға бит ҡарағай-ҙай оҙон буйын үҫтереү, өҫ-башын, тамағын ҡарау өсөн генә кәрәкмәй. Улар иң элек баланың рухын тәрбиәләү өсөн кәрәк. Иң тәүге әхлаҡ тәрәге, намыҫ таяныһы ла улар булырға тейеш. Буласаҡ һәр ғаиләнең нигеҙ ташы, минеңсә, ата-иңә тарафынан һалына. Ғөмүмән, те-...

ләһә ҡайһы ғаи...
релә башлағас т...
лыҡҡа килерҙән...
һаҡларға кәрәк. ...
ғас та! Хатта т...
алда! Бит бише...
сабый — ул бу...
ҡатын, атай йә ...
ҡорғанда буласа...
дең бала сағы ин...
белеүҙең әһәмия...
уйлап белегеҙ. ...

Ата-әсә һөйөү...
кән баланан ни...
бик ауыр. Ә ни...
ҡатын-ҡыҙға, ми...
лек бөтөнләй ҙә ...

**Әсә балаға — т... ны, ә донъяға тот... кешене бүләк итә, ... ған өсөн генә лә ... һәйбәт мөғәмәләгә ... ябай фиҙәкәрлек, ... бан итеү кәрәкмәй ... тамағы туҡ, йәнә ҫә ... Сабыйға ғәзиз кеш... Кәңәшсе, ярҙамсы, ... таш, илһамдаш, ... мә?! Һөйөргә йәки ... ләргә һәләтһеҙлек ... хетһеҙлек ошонан ...**

Әлбиттә, а... ген, тәбиғәте... телеп, тотош ... ҡыйратылыу сәбә... ға килмәҫтән элгәр... яҙған, әсә ҡарын... уҡ ғәриплегән ... тыуған заманда, ... раһында һүҙ бар...

# Йәш ғаилә

## ПАР ҠАНАТ

...з гәзитабыҙҙың был бүлеген шулай ...ланыҡ, сөнки ул йәш ғаиләләргә ар... ...ә уларҙың ныҡлығы ҡанаттар ныҡ... ...а, йәғни ике яҡтың да килешеп йә... ...ә, бер-береһенә тоғролоғона, сөстө ...бәйләгән мөхәббәттең сафлығына, ...легенә бәйле. Был бүлектә ойошторо... ...олар ҙа, йәштәр ҙә, ҡатын-ҡыҙҙар ...р.егеттәр ҙә, яҙыусылар, журналис... ...алимдар, шулай уҡ ябай хеҙмәт ке... ...е лә ҡатнашыр, тип ышанам. Берәү... ...ҡыллы киңәше, ... ...ллы тормош тәжрибәһе менән бәйы... ...ны. Өсөнсөләр ғаилә бәхетенең сер... ...дүртенселәр уның аяныслы тарҡа... ...әбәптәрен асып һалыр. Ата-әсәләрҙең ...енең дөйөм культураһы, аңы, грамо...

талылығы, ғаилә төҙәүгә халҡыбыҙҙың борон-борондан килгән етди ҡарашы, ысын мөхәббәт хаҡында ла фекер алышыу булмай ҡалмаҫ. Кемдәрҙер ғаиләнең балалар тәрбиәләүҙәге тотҡан урыны хаҡындағы мәсьәләне күтәреп сығыр. Быныһы инде, моғайын, иң мөһим фекер сығанағы булыр.

Ысынлап та, ғаилә — бер бәләкәй дәүләт бит ул. Был дәүләттең етәкселәре — ир менән ҡатын. Уның йәнгә йылы, нурлы, күркәм, дуҫлыҡ төйәге булыуы тап уларҙан тора лә инде. «Пар ҡанат» та үҙенә оло бурыс ҡуя һәм Һеҙҙе лә, ҡәҙерле уҡыусылар, ғаилә тураһында һөйләшеүҙә актив ҡатнашырға саҡыра.

Фәүзиә РӘХИМҒОЛОВА.

## БАЛАЛАРҒА — ҘУР ҺӨЙӨНӨС

Сурай ауылының административ биналар урынлашҡан урамында әллә ҡайҙан ҡарашты йәлеп итеп торған бер йорт ҡалҡып сыҡты. Хужалыҡтың «Ләйсән» балалар баҡсаһы менән Сурай башланғыс мәктәбе ул.

Оҙаҡ көтөп алынған тәрбиә усағында ясле төркөмөндә — 16, өлкән группала — 25 бала.

— Сурайҙағы бөтә кескәйҙәр ҙә хәстәрлек менән солған алындымы һуң? — тигән һорау бирәм ошо йорттоң хужабикәһе Земфира Вәлиәхмәтоваға.

— Юҡ, ауылда мәктәпкәсә йәштәге балалар һаны 80-гә етә бит. Беҙ уларҙы өйҙә күҙ-ҡолаҡ булырлыҡ өлкән кешеһе булмаған ғаиләләрҙән йыйҙыҡ.

**Бында ғәмәлдә малсыларҙың балалары тәрбиәләнә, сөнки сәғәлдерсәләр ҡыш көнө өйҙә була, уларҙың сабыйҙары ҡараусыһыҙ ҡалмай.**

**Быға тиклем Сурай ауылында даими эшләгән балалар баҡсаһы булманы. Ҡайһы бер йылдарҙа ул йәй көндәрендә мәктәп бинаһында ваҡытлыса ғына асыла торғайны. Ата-әсәләр шуға ла ҡәнәғәт булды, сөнки «балам Димгә һыу инергә барып, батып ҡуймаһа ярар ине», тигән борсоулы уйҙарҙан арынып торҙолар.**

**Бүлмәләр ҙур, яҡты. Ашхана менән кухня ла иркен. Тик шуныһы ғәжәпләндерә: вестибюлгә килеп ингәс, кескәйҙәр донъяһын тоймаһым, сөнки бында бәләкәй шкафтарҙы иҫәпкә алмағанда, күҙҙең яуын алып, күңелде һөйөндерерлек бер нәмә лә юҡ ине. Бүлмәләр буш, шуға ла улар ҡола ялан һымаҡ күренә. Стеналар биҙәлмәгән.**

**— Беҙ эшләй башлағас та, был мәсьәләне ҡуҙғатҡайныҡ, тик рәссам һаман килергә ваҡыт таба алмай,— ти Земфира.**

**Балалар баҡсаһы өс йыл төҙөлдө. Ауыл өсөн ул ысын мәғәнәһендә «һаҡаллы төҙөлөш» булды. Бында склад та, кер йыуыу бүлмәһе лә юҡ, шуға күрә хеҙмәткәрҙәргә керҙе эштән һуң йыуып ҡуйырға тура килә.**

— Уныһы өсөн көйәләнмәйбеҙ ҙә ул,— тип һыр бирмәй «Ләйсән»дең хеҙмәткәрҙәре. — Уның ҡарауы, бәләкәстәрҙе ҡабул итергә урын бар хәҙер.

Уңған кешеләр эшләй бында. Балалар уларға тиҙ арала өйрәнеп киткән. Барыһы ла ошо ауылдыҡылар. Земфира Вәлиәхмәтова Өфө педучилищеһын тамамлап ҡайтҡан. Бер йыл ауылдағы башланғыс мәктәптә уҡытҡас, үҙ һөнәре буйынса эшләргә теләк белдереп, әүрез ауылына тәрбиәсе булып киткән. Сурайҙа «Ләйсән» асылғас, колхоз етәкселәре, район халыҡ мәғарифы бүлегенә мөрәжәғәт итеп, уны тыуған төйәгенә ҡайтартҡан. Группаларҙа тейешле белеме булған тәрбиәселәр эшләй: кескәйҙәр группаһында — йәш ярымдан өс йәшкә тиклемгеләрҙе Римма Сәхипгәрәева менән Әминә Муллағәлиева тәрбиәләй, уларға няня Илмира Мусина ярҙам итә. Өлкән группала Рауиля Ҡаһарманова эшләй. Няня Зөбәржәт Ғәбделманова ситтән тороп педучилищела уҡый. Музыка етәксеһе Гөлгенә Вәлиуллина ла ошо ауылдыҡы.

Музыка кабинеты ла бар бында.

— Пианино таба алмайбыҙ, комиссион магазиндарҙан да эҙләп ҡараныҡ, тик унда ла юҡ. Шулай ҙа өмөт өҙмәйбеҙ. Хужалыҡ етәкселәре вәғәҙә итте,— ти Земфира.

Колхоз балалар баҡсаһына ярҙам итеп тора. Тик Сурай ауылында йәш ғаиләләр күп, кескәйҙәргә ике группа ғына аҙ. Хужалыҡ группаларҙы арттырыу өсөн баҡсаны киңәйтеү сараһын күрер, тип ышанғы килә.

Г. РИЗУАНОВА.
ӘЛШӘЙ РАЙОНЫ.

## ИСЕМДӘР ДОНЪЯҺЫНДА

...иләлә бала тыуҙы. ...онъяға яңы кеше ... йәм, ырыҫ, ҡыуа... ...хет өҫтәлде.

...әр өсөн тыуған йән ...ҙе менән бергә ата... ...ҙы хәстәрлектәр ҙә ...е. Уларҙың иң тәү... ...балаға исем ҡушыу. ...бик ҙур, изге һәм ...ллы бурыс, сөнки ...ата-әсәнең үҙ сабы... ...рған иң беренсе, иң ...мер буйы йөрөтә тор... ...иәтле бүләге бит ул. ...а-әсә үҙ балаһының ...һәйбәтлеге, игелек... ...мәкәр. Йәғни бик ...кеше булыуын теләй, ...ләк һәм өмөттәр һәр ...әр милләт, һәр йәм... ...ен бер төрлө: бала ...у, сәләмәт булып ...аҡыллы, зирәк, уң... ...ырыш, ғәҙел, инсаф... ...р бала булһа) кеслө, ...е булһын.

...т Ғамзатов һүҙҙәре ...әйтһәк, «Ҡыҙ бала... ...семендә йондоҙҙар бал... ...йәки сәскәләр нәфис... ...ир-ат исемендә ты... ...сыңлауы һәм аҡһа... ...аҡылы сағылырға ...

...ата-әсә, исем ҡушыу... ...тиклем мөһим икән... ...аңлап, уға бик етди ...ә ҡайһы берҙәре, уй...

лап еткермәү сәбәпле, ярты-йорто йәки мәғәнәһеҙ исем табып, балаларын ғүмерлек ризаһыҙлыҡҡа дусар итә.

Был рубриканың маҡсаты, ана шундай күңелһеҙ күренештәрҙе булдырмаҫ өсөн, йәш ата-әсәләргә ярҙам итеүҙән тора. Һәр кем исемдәрҙең килеп сығышын, уларға ниндәй мәғәнә һалыныуын белергә тейеш.

Бөгөнгө башҡорт исемдәрен тәрәнерәк аңлау өсөн беҙ боронғо исемдәрҙең, исем ҡушыу йолаларының барлыҡҡа килеү тарихына туҡталып үтәйек.

Исем иң элек кешегә мерәжәғәт итеү, өндәшеү, бер кешене икенсеһенән айырыу өсөн кәрәк. Шуның менән бергә, кешелектең меңәр йыллыҡ йәшәү тәжрибәһенән сығып, һәр кеше исеменә ниндәй ҙә булһа мәғәнә һалынған һәм ул мәғәнә халыҡтар тормошоноң төрлө яғын: йәмғиәт төҙөлөшөн, хужалыҡ итеү, синфи, туған-ҡәрҙәшлек мөнәсәбәттәрен, донъяға ҡарашын, ғөрөф-ғәҙәттәрен, аң-белем һәм әхләҡи-эстетик зауыҡ кимәлен — ҡыҫҡаһы, кешене уратып алған мөхитте сағылдыра.

Башҡорт исемдәренең килеп сығышы тарих төпкөлөнә барып тоташа. Килеп сығышы (этимологияһы) яғынан уларҙы ике төркөмгә бүлергә мөмкин: төп башҡорт һүҙҙәренән яһалған исемдәр һәм үҙләштерелгән исемдәр.

Төп башҡорт һүҙҙәренән яһалған исемдәр бөгөнгө көндә аҙ ҡулланыла, күбеһенсә улар фамилияларҙа, ауыл, ер-һыу атамаларында осрай. Килеп сығыштары менән улар халыҡтың боронғо көнкүрешен асыҡ көҙгөләндерә.

Боронғо замандарҙа, халыҡ һунарсылыҡ һәм мал аҫырау менән шөғөлләнгәндән бирле, башҡорт телендә йәнлек, ҡош-ҡорт атамаларынан яһалған исемдәр киң таралған.

Януар атамаларынан башҡорт телендә күп таралған исемдәрҙең береһе — Арыҫлан. Унан Арыҫланбәк, Арыҫланбай, Арыҫланғужа, Арыҫлангәрәй һ. б. исемдәр яһалған. Барс һүҙенән Пәнбарс, Ҡолбарс, Юлбарыҫ тигән исемдәр яһалып, бөгөнгө көндә был исемдәр Янбарисов, Ҡолбарисов, Юлбарисов тигән фамилияларҙа һаҡлана. Айыу, бүре, төлкө, болан һүҙҙәренән Айыухан, Айыуҡас, Бүребай, Бүрехан, Аҡбүре һәм бүренең икенсе атамаһы — ҡашҡар һүҙенән Ҡашҡарбай, Ҡашҡар тигән исемдәр яһалған. Бөгөнгө көндә ҡулланылған Сыртланов фамилияһы ла бүренең бер төрө — һыртлан — атамаһынан алынған. Төлкө һүҙенән Төлкөбай, Төлкөсура; болан атамаһынан Боланбай, Боланбикә исемдәре билдәле. Шулай уҡ һыҫар, ҡама, ҡондоҙ йәнлектәренең атамаһынан яһалған Ҡамабай, Ҡамаҡай, Һыуһарбай, Ҡондоҙбай тигән исемдәр бар.

Йорт хайуандарынан йылҡы малының төрлө атамалары кеше исеменә әүерелгән: Атйетәр, Атмен, Атланбай, Атланыш, Йылҡыбай, Йылҡысура; Толпар, Арғымаҡ, Арғын, Арғынбай (арғын — ҡырағай ат менән йорт атынан тыуған тоҡом); Ҡонан, Ҡонанбай; Ябаҡ, Ябаҡай, Тайгилде, Тайбикә; Ҡолон, Ҡолонбай, Ҡолонғужа һ. б.

Дөйә малы атамаһына бәйле бура, атан һүҙҙәренән Бура, Бурай, Бураҡ, Бураҡол, Бураҡай, Байбура, Саубура; Атанғол, Атанбай тигән исемдәр бар.

Ҡуҙы (һарыҡ бәрәсе) тигән боронғо төрки һүҙенән күп исемдәр яһалған: Ҡуҙы, Ҡуҙбай, Ҡуҙыбай, Ҡуҙыбәк, Ҡуҙбәк, Ҡуҙыбаш, Ҡуҙығол, Ҡуҙыҡай, Ҡуҙыгилде, Ҡуҙымбәт, Ҡуҙыйкүрпәс һ. б.

Йорт хайуандары атамаларынан яһалған исемдәр, фамилия һәм ауыл исемдәре булып, хәҙер ҙә осрай: Тайсин, Ҡонанбаев, Йылҡыбаев, Ҡолонбаев, Атанов, Атанбаев, Атанғолов, Ҡуҙыев, Ҡуҙбәков, Ҡуҙыҡаев, Ҡолоҡас, Атйетәр һ. б.

Ҡош-ҡорт атамаларынан ошондай исемдәр бар: Шоңҡар, Ыласын, Бөркөт, Тоған (бөркөттөң бер төрө), Балапан, Торомбай, Ҡарағош, Аҡҡош, Ҡарлуғас, Һандуғас, Ҡарсыға, Туғыҙаҡ, Сәүкәбай, Турғай, Ҡорҡужа, Ҡобағош һ. б.

Былар бөтәһе лә йәнлектәргә бәйле исемдәр, әммә уларҙың балаларының атамаларынан яһалған исемдәр ҙә йыш осрай. Улар, беренсенән, кешенең борон замандa тәбиғәт донъяһы менән тығыҙ бәйләнештә булыуын күрһәтһә, икенсенән, уға борон-борондан нескә күңел, матурлыҡ, тойғоһо хас булғанын белдерә: кеше, төрлө йәнлек һәм ҡош-ҡорт балаларын яратып, үҙ балаһына ла уларҙың исемен ҡушҡан: Тайлаҡ (айыу балаһы), Түләк (кәҙгә бәрәс), Йәйләүес (йәйге бәрәс), Ҡуҙый (яҙғы бәрәс), Нарбута (дөйә балаһы) Тай, Ҡолон, Ҡолонай, Ҡолоҡас, Кесек, Аҡкөсәк, Балапан, Бәпкә, Сепкәй, Сепей һ. б.

Шуны ла билдәләп үтәйек: януар һәм ҡош-ҡорт атамаларынан исем яһалыу кешеләрҙең элек һәр хайуанға табыныуы (тотем) һөҙөмтәһендә килеп сыҡҡан. Ислам динен ҡабул иткәнгә тиклем башҡорттар төрлө нәмәләргә, тәбиғәт күренештәренә табынып йәшәгәндәр, һәм уларҙың атамалары исемфамилияларҙа кеше аңынын, донъяға ҡарашының бер шаңдауы булып һаҡланып ҡалған.

Күк есемдәренең атамаларынан ай, ҡояш һәм тәбиғәт күренештәрен, көн торошон аңлатҡан һүҙҙәр ҙә кеше исеменә әйләнгән: Айбикә, Айһылыу, Айтуған, Айҙағол, Айсолтан, Айнур, Айбулат, Көнбикә, Көнһылыу, Көнбаҡ, Көнсолтан һ. б. Көй торошон белдергән һүҙҙәрҙән ошондай исемдәр бар: Елҡас, Елкәй, Елбулды; Буран, Бурангол, Буранбай, Бураншa, Бураш, Буранбикә; Ямғырсы, Яуымбай, Ямғыр, Ямғырбай, Айсыуаҡ, Көнсыуаҡ, Аҡсыуаҡ, Ибаҡсыуаҡ, Ишемсыуаҡ; Томан, Томансы, Томансый, Томанбай, Томанхан; Болот, Болотбай. Быларҙан башҡа Ҡаръяу, Ҡышты, Аяҙ тигән исемдәр билдәле.

Т. КҮСИМОВА,
филология фәндәре кандидаты.

(Дауамы бар).

## Беҙ ниндәйбеҙ?

...ЫБЕ КӨНДӨ генә «Из... ...вестия»ла донъяға бил... ...чемпионка — румын ...сткаһы Надя Команеч ...ында бер хәбәр баҫы... ...ыҡты. Американа йә... ...күсеп килгән атаҡлы ...ыны был ил башта ...т ҡаршылай. Реклама ...сында байып, матди ...лыҡ кисермәй йәшәр... ...лай ул. Әммә Америка ...иләләрҙе емереүсе әх... ...ҙ кешеләрҙе яратмай. ...мнастка бында дүрт ба... ...ғаилә башлығынан ...а. Телерепортерҙың: «Ә ...һеҙҙең намыҫығыҙ ға... ...ламаймы?» — тип һора... ...ул ҡырт киҫә. Был ...американдарҙың чемпи... ...ға мөнәсәбәтен етди уҙ...

...ә хәбәрҙе уҡығас, ирек... ...ә беҙ, совет кешеләре ... бындай ҡылыҡтарға ... ниндә ғәҙәти хәл, цор... ...итеп ҡарай башлағанбыҙ ...ме, тигән һорау тыуа.

**...ндәле, беҙ бөтәбеҙ ҙә — ...ылыҡ иләнән. Әхләҡи һу... ...лыҡ, ваҡығраулығытың йә... ...ирәһенсә, - сәләкәтлектең ...ла бала сәскә барып ...ыш. Хәтерем̆дә, минең бәге... ...нәә ҡыҙымды өҙәсәһе ...тәлә баҫҡан мәленән уҡ ...ен бүтәндәр менән бү... ...рга өйрәткәйне. Быма ул ...тәйҙың баҡсаһында үҫкән ...ардарҙан бер генә бөрлөк ...ен элек тапҡан хәлгә ғә ...ы уртаға бүлеп үҙенең ҡа... ...ыҙ кешеләрҙе ауыҙына кил... ... йәки кеҫәй гена уста-**

**рына йомоп балалар баҡсаһынан өйгә һаҡлап алып ҡайтҡан иҙелеп бөткән конфетен турғай суҡышына эләкмәле ниҫәктәргә бүлеп, ҙур ғаиләләге һәр кемгә лә өлөш сығара... Өләсәй һабаҡтары артабан уның ғүмерлек ғәҙәтенә әйләнде.**

Матур әҙәбиәттән беҙ Отелло Дездемонаны көнләшеүҙән үлтергән тип беләбеҙ. Ә ғалимдар был мавритан полководецының ата-әсә һөйөүенән мәхрүм ҡалып үҫкән бала булғанын әйтә, тап шул арҡала ул кешене кеше ихлас, буштан-бушҡа тип әйтәйемме, тоғролоҡло яратыу мөмкинлегенә ышанмаған. Мөхәббәт яҡтыһы күңеленә етерлек төшмәгәнлектән, уның күңелендә ҡот осмалы ғәрип тойғо — көнләшеү яралған.

Ата-әсәй булыу ана ни тиклем яуаплы!

Улар балаға бит ҡарағайҙай оҙон буйын үҫтереү, өҫ-башын, тамағын ҡарау өсөн генә кәрәкмәй. Улар иң элек баланың рухын тәрбиәләү өсөн кәрәк. Иң тәүге әхләҡ тәрәге, намыҫ тәнисы ла улар булырға тейеш. Булаҫаҡ һәр ғаиләнең нигеҙ таштары, минеңсә, ата-инә тарафынан һалына. Ғөмүмән, телә һө ҡайһы ғаиләне ул емерелә башлағас түгел, ә барлыҡҡа килерҙән күпкә алда һаҡларға кәрәк. Бала тыуғас та! Хатта тыумаҫтан да алда! Бит бишектәге һәр сабый — ул буласаҡ ир йә ҡатын, атай йә әсәй... Ғаилә ҡорғанда буласаҡ йәмғәтенең бала сағы нисек үткәнен белеүҙең әһәмиәтен үҙегеҙ уйлап белегеҙ, йәш дуҫтар.

Ата-әсә һөйөүе күрмәй үҫкән баланан итәғәт көтөүе бик ауыр. Ә инде әхләҡһеҙ ҡатын-ҡыҙға, минеңсә, әсәлек бөтөнләй ҙә хәрәм.

**Әсә балаға — тотош донъяны, ә донъяға тотош бер яңы кешене бүләк итә. Кеше булған өсөн генә лә ул үҙенә иң һәйбәт мөғәмәләгә лайыҡ. Юҡ, ябай физәкәрлек, үҙенде ҡорбан итеү кәрәкмәй уға. Былай тамағы туҡ, йәне ас булыр ине. Сабыйға ғәзиз кешеләр кәрәк! Киңәшсе, ярҙамсы, дуҫ... Ижадташ, илһамдаш, тип әйтәйемме?! Һөйергә йәки һөйәлә белергә һәләтһеҙлек — рухи бәхетһеҙлек ошонан башлана.**

ӘЛБИТТӘ, әлбиттә, бөгөн, тәбиғәтебеҙ имгәтелеп, тотош ер-һыуыбыҙ ҡыйратылыу сәбәпле, донъяға килмәҫтән элгәре аҡылдан яҙған, әсә ҡарынында саҡта уҡ ғәриплэнгән сабыйҙар тыуған заманда, әхләҡ тураһында һүҙ йөрөтөүе лә әллә нисек, нотоҡ уҡыған һымаҡ. Әммә сирле йәмғиәт тыуҙырмаймы ни тәбиғәтте? Кешелек үҙ-үҙенә зыярат әҙерләмәйме? Семипалатинск, Невада, АЭС-тар, ҡоралланыуҙы туҡтатмау, «бөйөк төҙөлөштәр»... Тарихи башҡорт тупрағындағы тәүге Чернобылде генә алайыҡ. Украина Чернобыленән 20 тапҡырға көслө Силәбе Чернобылен. Шул сәбәпле әлеге көндә лә донъяға тыумыштан зәғиф балалар тыуҙырыусы нисәнсе быуын гөнаһһыҙ әсәләр алдында кем тубыҡланып ғәфү һорар һуң?! Тыумай ҡалғандар, ҡыҫыр ителеүселәр, ҡоролмаған ғаиләләр, ваҡытынан алда ҡәбергә ингән милләттәштәрем — улар ҙа бит «тыныс атом» ҡамыҫында. Тәрбиә менән генә һаҡыҡтырып булмаҫлыҡ күренештәр аҙмы тормошобоҙҙа? Шулай ҙа, шулай ҙа... йәмғиәтте үҙгәртеү мөмкин булған хәлдер тим. Ул иң элек ғаиләгә мөнәсәбәтте үҙгәртеүҙән башланалыр. Чеховты саҡ ҡына үҙгәртеп әйткәндә, донъяны ғаилә ҡотҡарыр!

**Ә ғаилә, ул намыҫ кеүек, йә бар, йә юҡ. Әҙәм йәненда выждан тигән нәмә һаҡланып ҡалыуын дауам итә икән, көрсөктән сыға алырбыҙ тип уйлайым. Шуға күрә лә ғаилә усағының ғәйәт ҙур күләмдә һүнеүенә, тимәк, тотош донъяның тарҡалыуына кешелек һис ҡасан юл ҡуймаҫаҡ. Ә был усаҡтың ҡото — әлбиттә, иң тәүҙә ҡатын-ҡыҙ. Дөрөҫ йүнәлештә ул бирә. Төп йөктә ир-ат тарта икән, дилбегә бит беҙҙең ҡулда!**

Хәтеремә яратҡан шиғыр юлдары килә: **«Бәхетһеҙ итеп бәрәүҙе, бәхетле булмай кеше...»** (Р. Ғарипов). Йәки: **«Намыҫыңдан тап ышыҡ...»** (Мәрхүмә шағирә **Ф. Әхмәҙиева**). Тормошта дөрөҫ йүнәлеш билдәләргә ярҙам итеүсе юлдар былар.

Ә йәш ғаилә ҡороусыларға ошондай һүҙҙәр әйткем килә: донъянан бер кемгә лә мәңгелеккә китергә ярамай! Быныңюлы — үҙеңдән дауам, тоҡом — кеше ҡалдырыу. Һәм һис һүҙһеҙ саф, яҡты кеше ҡалдырыу! Заманыбыҙҙың иң юғары талабын мин ошонда күрәм. Тәрбиә культы — көндөң иң төп талабы. Ваҡыт алдында хәҙер «Артабан нишләргә?» тигәндән дә бигерәк «Ниндәй булырға?» тигән һорау тора. Юғары әхләҡле булырға! Шуныһыҙ илебеҙҙә барған һәр төрлө политика ла, үҙгәртеп ҡороу ҙа үҙенең мәғәнәһен юғалта.

Таңһылыу ҠАРАМЫШЕВА.

Өйҙәң йәме бала менән...




Яныбай Хамматов Бөтә Союз әҙәбиәт һөйөүселәренә үҙенең киң билдәле «Бөртөкләп йыйыла алтын», «Аҡман-тоҡман», «Йәшенле йәй», «Юрғаиты», «Руда», «Йондоҙҙар нисек ҡабына», «Тыуған көн» романдары һәм «Төньяҡ амурҙары» исемле роман-дилогияһы менән яҡшы таныш.

Быйыл, Бөйөк Еңеүҙең 45-се йылында, әҙиптең «Башҡорттар китте һуғышҡа...» тигән ҙур күләмле яңы романы Башҡортостан китап нәшриәтендә донъя күрәсәк.

Әҫәр Бөйөк Ватан һуғышы йылдарында немец-фашист илбаҫарҙарына ҡаршы көрәштә сая батырлыҡтары менән дан яулаған 112-се Башҡорт кавалерия дивизияһына һәм уның батыр яугирҙәренә арналған.

*Яныбай ХАММАТОВ*



# Башҡорттар китте һуғышҡа

(РОМАНДАН ӨҘӨК).

БАШҠОРТТАРҘЫҢ яңы һөжүме Сталинград ҡамауындағы фон Паулюстың үҙ иреке менән баш һалырға теләмәгән өс меңдән ашыу ғәскәре ҡыйратыласаҡ операцияға тура килде.

Меңәрләгән орудиелар атыуҙан бер-бер артлы тулҡын-тулҡын булып осҡан ҡыҙыл йондоҙло бомбардировщиктарҙың Сталинградтағы гитлерсыларҙы бомбаға тотоуы һәм шул тирәлә тупланған барлыҡ совет ғәскәрҙәренең көслө ҡыҫымы башланды...

Бындай оло тарихи ваҡиғаны ишетеп ҡыуанған Сәғит Әлибаев үҙенең уй-тойғоларын көндәлегенә яҙҙы:

«10 ғинуар. Башланды! Әгәр ҙә «мәхшәр көнө» йәки «тамуҡ уты» тигән нәмәләр булһа, тап ошолай булыр ине улар. Бер юлы меңәрләгән туптарҙан атыуҙан тыуған геүелдәү ерҙе лә, күкте лә тетрәтә; аллы-артлы эскадрилья-эскадрилья булып беҙҙең бомбардировщиктар, истребителдәр алғы һыҙыҡҡа — Сталинградҡа табан гөрөлдәп осалар. Танкылар, танкылар... Самоходкалар... Бөтәһе лә алға ынтыла, елә, оса, ағыла!..

Тарихта тиңе булмаған был грандиоз алышта беҙ ҙә, шайморатовсылар ҙа, ҡатнашабыҙ. Үҙе бер оло дан бит был!

Иртәнге сәғәт 7-лә Башҡорт кавалерия дивизияһының барлыҡ частары, шул иҫәптән беҙҙең полк та, алға ынтылды.

Алда беҙҙе данлы эштәр, бөйөк еңеү көтә...»

Һигеҙенсе кавалерия корпусының башҡа дивизиялары менән берлектә Таловский ауылын һәм Тацинский тимер юл станцияһын азат иткәс, башҡорттар Төньяҡ Донецтың көнсығыш яры буйындағы Усть-Белокалитвенский станцияһына бәреп индеге, һәм ундағы һәр йорт өсөн үлемесле һуғыш башланды.

Көсөргәнешле ҡыҫымға сыҙай алмаған гитлерсыларҙың станциянан ары сигенеүе хаҡында белгәс, генерал-майор Шайморатов йылғаның уң яҡ ярына йәһәтерәк сығырға һәм Донбасс ерендәге һигеҙенсе һанлы шахта йүнәлешендәге һөжүмде көсәйтергә ҡушты. Ләкин, ҡаршылағы ҡалҡыулыҡта нығынған гитлерсылар көслө ут асҡанлыҡтан, подполковник Фондеранцевтың берләштерелгән һыбайлы отрядына юл быуылды.

Уңышлы барған һөжүмдең туҡталыуына эсе бошҡан генерал Шайморатов, алдындағы картаға текәлгән көйө уйланып ултырҙы-ултырҙы ла, ҡаршыһындағы Голеневҡа ҡараны.

— Иван Иванович, беҙгә тотҡарлыҡ яһаусы ҡалҡыулыҡтағы гитлерсыларҙы нисек юҡ итәбеҙ?

— Орудиелар ярҙамында нығытмаларын тулыһынса ҡыйратҡас ҡына дошман һалдаттары тотҡан ҡалҡыулыҡты һуғышып алырға һәм беҙгә артабан һөжүмде дауам итергә мөмкин буласаҡ, — тине штаб начальнигы полковник Голенев.

— Минеңсә, орудиеларҙың барлыҡ көсөн ҡалҡыулыҡтағы дошмандың ут нөктәләрен ҡыйратыу өсөн файҙаланғанда ла, беҙгә уның фәтеүәһе аҙ буласаҡ: ҡалҡыулыҡтағы гитлерсыларҙы туранан-тура атакалауы мөмкин түгел!

— Бүтән сараны күрмәйем, Миңлеғәле Минһажетдинович, — тине полковник Голенев.

— Үҙебеҙҙең төп көстө әлегә ҡуҙғалтмайынса, бер взвод ярҙамында ҡыйратып булмаҫмы ҡалҡыулыҡты?

— Взвод түгел, батальон, хатта ике батальон да ала алмаясаҡ ул ҡалҡыулыҡты. Һуғышып алған хәлдә лә, беҙҙең төп көс барып еткәнгә саҡлы, уны тотоп булмаясаҡ.

— Ауыр, бик ауыр хәл килеп тыуҙы, — тине Шайморатов, штаб начальнигы әйткәндәр менән риҙалашып. — Әммә тәүәккәлләп ҡарарға кәрәк. Был бурысты үтәүҙе уҡсы взвод командиры лейтенант Атаевҡа йөкмәтергә!

— Аннаҡлыч Атаев ышаныслы командир, — тип дөрөҫләне Голенев.

— Улай булғас, лейтенант Атаевты саҡыртығыҙ! Уның менән үҙем һөйләшергә теләйем!

Генерал-майор Шайморатовтан хәрби задание алыу менән, Аннаклыч Атаев Төньяҡ Донецтың уң яғындағы 79,9 ҡалҡыулыҡты нисек итеп алыу хаҡында план ҡорҙо, уның тирә-яғындағы һәр ерҙе, взводы өсөн уңайлы урындарҙы яҡшы белеүсе кешеләрҙән төпсөп һораштыы.

Бөтә нәмәне ныҡлы асыҡлағас, ул уҡсылар взводында ҡалған егерме һигеҙ кеше менән ҡалҡыулыҡҡа тиң булырҙай урында көсөргәнешле күнегеүҙәр уҙғарҙы. Шунан һуң ғына взводына нindәй яуаплы хәрби бурыс йөкмәтелеүен әйтте:

— Иптәштәр, бөгөн төндә һеҙгә йоҡларға тура килмәйәсәк. Шуға күрә хәҙер ял итегеҙ, ҡоралдарығыҙҙы нығылы тикшерегеҙ, өҫ-баштарығыҙҙы ҡараштырығыҙ...

Ҡалҡыулыҡты штурмлаясаҡ яугирҙәр урындарына таралышҡас, лейтенант Атаев үҙе лә бер аҙ серем итеп алырға булды. Ләкин уны йоҡо алманы. Борсоулы уйҙарына күмелеп ятты-ятты ла, землянка уртаһындағы «буржуйка» яҡтыһында ултырып, ҡатыны менән әсәһенә хат яҙған Байдәүләтов Зәки эргәһенә яҡынлашты.

— Ниңә хәл йыймайһың?

— Теләк юҡ, иптәш лейтенант!

— Теләгең булмаһа ла, бар, әҙерәк ятып хәл йый!

Зәки землянка мөйөшөндәге Мөхәммәтҡазы дуҫының янына һырығып ятҡас, Аннаклыч Атаев кеҫәһенән сығарған карта менән «буржуйка» ҡаршыһындағы яҡтыға сүкәйҙе. Ул барлыҡ уй-тойғолары менән 79,9-сы ҡалҡыулыҡта буласаҡ алышта ине.

(Дауамы бар).



Почтанан

# Хеҙмәттә яуланған хөрмәт

**Һуңғы ваҡытта, 70—80-се йылдарҙа, илебеҙҙәге ҙур төҙөлөштәр комсомолецтарҙың актив ҡатнашлығында барҙы. БАМ, Уренгой — Ужгород газ үткәргес магистралдәре булһынмы, башҡа удар төҙөлөштәрме,— уларҙы тарихҡа беҙҙең замандаштар яҙып ҡалдырҙы.**

**Әммә был һүрәтләмә геройы ҙур төҙөлөштәрҙә лә, шау-шыулы кампанияларҙа ла ҡатнашманы. Ул — миллионлаған хеҙмәтсәндәрҙең береһе — завод эшсеһе.**

ӘНЕ, башҡаларҙан бер ни менән дә айырылмаған ябай эшсе. Һәр көн иртән завод яғына атлаусы эшселәр сафына ҡушыла ул.

Тәү ҡарауға ябай, һүҙгә һаран замандашым тураһында мин бер нисә йылдар элек ишетеп кенә белә инем. Уның тыуған ауылында булғанда, ҡыҫҡа ғына итеп, шул уҡ ваҡытта ғорурланып та, Өфө ҡалаһындағы бер заводта эшләүен, орден менән наградланыуын, фотоһының Почет таҡтаһында тороуын һәм Америкала йөрөп ҡайтыуын һөйләгәйнеләр. Әммә үҙен күргәнем булмаһа ла, ул эскән Ҡойоталы һыуын эскәнем, Йорәктау башына менеп, Сәрмәсән буйҙарына баҡып торғаным бар ине.

Бүҙәк районының Ҡаранай ауылында тыуып үҫә Нур Мөхәмәҙиев. Ҡаңны-Төркәй урта мәктәбен тамамлағас, хәрби хеҙмәткәр булыу теләге хәрби училищеға алып килә уны. Әммә был хыялы тормошҡа ашмай.

1978 йылда Нур эҙмышын М. В. Фрунзе исемендәге резина-техник изделиелар заводы менән бәйләй. Профессияһы — машинист. Бына ун йылдан ашыу инде Нурҙың завод, цех тормошонан айырылғаны юҡ. 1987 йылдан — партия ағзаһы, әлеге көндә цехта партгрупорг, политинформатор, Совет районында КПСС район комитеты ағзаһы ла ул.

М. В. Фрунзе исемендәге был завод, шулай уҡ 10-сы цех эшләп сығарған продукция илдең төрлө мөйөштәренә тарала. Әйтергә кәрәк, завод уңышында, кәрәкле тауарҙарҙы етештереүҙә Нурҙың һәм уның хеҙмәттәштәренең өлөшө бар.

Ул эшләгән цехта бригада подряды 1987 йылда индерелә. Был ысулдың отошло булыуын түбәндәгеләрҙә лә күрергә була. ти Нур: бөгөнгө көндә һәр эшсе ике төрлө операция башҡара ала, эштән китеү-килеү аҙая, йәш кадрҙар ерегә. Башҡа өлкәләрҙәге кеүек үк, бында ла эшселәрҙең башҡарған хеҙмәттәренә ҡарата мөнәсәбәт үҙгәрә.

Алдынғы эшсе, тыңғыһыҙ коммунист ихтирам менән бергә ышаныс та яулай. 1986 йылда Америкаға барып, яңы маркалы техниканы үҙләштереп алып ҡайтырға ебәрелгән дүрт кеше араһында Мөхәмәҙиевтың да булыуы ғәжәпләндермәй.

Бер ай эсендә үҙҙәре кеүек үк эшселәр менән танышып, аралашып, капиталистик ил эшселәренең хеҙмәткә мөнәсәбәтен, уларға талапсанлыҡ, теүәллек, юғары яуаплылыҡ хас булыуын күреп, фәһем алып ҡайта ул.

ҮРҘӘ ӘЙТЕП киткәнемсә, Нур һүҙгә һаран. Әммә заводтағы, цехтағы хәл итәһе мәсьәләләр, бергә эшләгән иптәштәренең етешһеҙлектәре менән тулы тормош-көнкүреше, фатирға ҡытлыҡ — былар инде уның күңелен өйкәп торған нәмәләр. Улар тураһында һөйләмәй булмайҙыр ҙа. Квартира тигәндәй, оҙаҡ йылдар заводта эшләгән Нур үҙе үткән йыл, ниһайәт, фатирлы булды. Ҡатыны ла ошо уҡ завод эшсеһе. Шундай ҡыуаныстар күберәк булһа икән...

Берәүҙәр ҡатмарлы техника уйлап сығарып, икенселәр ҡырҙарҙа мул игеп үҫтереп, өсенселәр хыялда ғына булырҙай эштәрҙе бойомға ашырып дан алһа, күптәр инде был хөрмәтте үҙҙәренең көндәлек тормошонда фиҙакәр, намыҫлы хеҙмәте менән яулай.

Нур Мөхәмәҙиевтың ла тырыш хеҙмәте юғары баһалана — 1986 йылда ул III дәрәжә Хеҙмәт Даны ордены менән наградлана.

Һәр көн иртән завод ҡапҡаһына табан эшселәр ағыла. Улар араһында тау итәгенә һыйынып ҡына ултырған Ҡаранай ауылы егете — хәҙер инде орденлы эшсе — Нур ҙа бар.

М. ҒАБДРАХМАНОВА.
ӨФӨ.

Баҫылғанға кире ҡайтып

# ЗАКОНДЫ КӨСӘЙТЕРГӘ

«Ленинсы» газетаһында үткән йылдың аҙағында баҫылған «Мәкер тоҙағында» исемле мәҡәләне тулҡынланып уҡып сыҡтым.

Ғөмүмән, ғәйеп атта ла, тәртәлә лә бар... Енәйәт ҡылған егеттәргә, дөйөм алғанда, 33 йыл иректән мәхрүм ҡалыу яһай. Тик бынан ни фәтеүә? Хәйер, уларға ҡарата ҡаты хөкөм сараһын ҡулланыу мотлаҡ. Ләкин, икенсе яҡтан ҡарағанда, яҙа биреүҙә йомшартыу сараһын ҡулланыу мөмкинлеге лә бар. Әйтәйек, мәкер тоҙағына эләккән Гүзәл менән Зөлфиәнең, ят егеттәрҙең «санаһына ултырып», төн уртаһында 30 саҡрым алыҫтағы ергә хәмер эләп барыуҙары, ҡыҙҙарҙың еңел-елпе холоҡло булыуҙарына ишара яһай түгелме? Хәйер, уларҙың бер аҙ кәйеф-сафа ҡороп, күңел асҡылары ла килгәндер...

Тик шундай һорау тыуа: ни өсөн был судты асыҡ итеп уҙғармаҫҡа? Мин, был суд ултырышы асыҡ уҙғарылырға тейеш, тип иҫәпләйем.

Сит илдәрҙә (мәҫәлән, ГДР-ҙа) ғәҙәттә енәйәтселектең бындай төрҙәре буйынса судтар асыҡ алып барыла. Һәр хәлдә, был ыңғай һөҙөмтәләргә килтерә...

Ҡыҙ баланы, ҡатын-ҡыҙҙы вәхшиҙәрсә мәсхәрәләгән енәйәтсегә мотлаҡ үлем язаһы бирергә кәрәк.

Статистика мәғлүмәттәренә ҡарағанда ҡатын-ҡыҙҙарҙы көсләү осраҡтары — йәштәр араһында киң таралған енәйәттәрҙең береһе. Был енәйәт йылдан-йыл күҙгә күренеп арта. Ни өсөн йәштәр был тайғаҡ юлға баҫа һуң? Сәбәп нимәлә? Артабан бындай енәйәттәргә ҡаршы нисек көрәшергә?

Ғөмүмән, бындай енәйәттәргә ҡарата закон талабын тамырынан үҙгәртергә ваҡыт.

С. ХӘЛИЛОВ.
ӨФӨ.

Хәмит ИРҒӘЛИН

# КЕМ АХМАҠ?..

*(Сатирик хикәйә)*

Һаҡлыҡ кассаһында килем ордеры тултырып ултырам. Ошо үс аҡтыһын ҡағыҙға ҡарағанса яҙа алмай ярҙа ҡараған ашыу инде яфа сигәм. Иә ҡултамғам бланкына сигәм. Иә ҡултамғам бланкыһы ҡуймай тап килмәй, йә тағы өлгөгә тап килмәй, йә сумманы һүҙ менән яҙаһы урынға һан менән сәпәйем, йә яҙыуым танылмай... Әле лә яҙыуым танылмай... Әле яңғы ғына тултырғаным яҡшынына килеп сыҡтымы тиһәм, бөгөнгө көн иҫәбе урынына кисәгеһе ултыртҡанмын. Ауыр көрһөнөп, тағы яңа башланым.

Мине артыҡ мыштыр кешегә һанап, мәктәптә лә, техникумда ла «һәлпән» тип йөрөтә торғайнылар. Баштараҡ был ләҡәп менән килешмәһәм дә, һуңғы ваҡытта юҡ-юҡ та ризалашырға тура килә башланы. Һәлпәң-һөлпәң атлауыма ҡарап ҡына түгел, ығышлығым өсөн тағылғандыр инде был ҡушамат. Бигерәк яйманмын шул, ысынлап та. Һуң, бына бит, сәғәткә яҡын ваҡыт үтте, мин өс-дүрт ауыҙ һүҙ яҙа алмай ултырам! Әҙәм хурлығы! Был лашманлыҡ менән нисек итеп техникум тамамлағанмындыр, хоҙай үҙе белә!

— Сәләм, Ғәлинур!

...Нисек лекциялар, конспекттар яҙғанмындыр...

— Ғәлинур, һаумы!

...Етмәһә, техникум бөтөргәс, маҡтау ҡағыҙы бирҙеләр бит әле, хөрәсәнгә...

— Һәлпән, һиңә әйтәләр! Бәй-бәй, ана бит, уйҙарым менән мәж килеп, өндәшкәндәрен дә абайламай ултырам. Башымды күтәрһәм, ҡаршымда электергестәре бер-береһенә ун-ун биш сантиметрлап етмәй торған соп-сонтоҡ кофта, эсендәге һимеҙ боттарҙан һытылып йыртылырға торған джинсы салбар кейгән, уныһының бөрмәһе араһынан ингә һырланып, ҡаҙы кеүек майы һәленгән һәм ҡояшта ҡара янған ҡорһаҡ ҡарап тора ине.

— Хәҙергә арыу әле,— тинем.

— Нишләп ултыраһың?

— Килем ордеры тултыра алмай интегәм. Тик, ғәфү итегеҙ, нишләптер һеҙҙе таный алмай торам.

— Ә һин йүнлерәк ҡара.

Мин күҙлегемде һалып та, кейеп тә ҡараным, әммә нисә булһа өҙөп кенә әйтергә ҡыйынһындым. Ахырҙа, аптырағас, ҡорһаҡты ике бармағым менән семтеп тотоп, тирбәтеп:

— Юҡ, юҡ... Ғәфү итегеҙ, бер ҙә күргән-белгән ҡорһаҡҡа оҡшамағанһығыҙ,— тинем.

— Һәлпән!.. Һин ҡорһаҡҡа ҡарама, үҙемә ҡара!

Бәй-бәй! Башымды тағы ла юғарыраҡ күтәрһәм, алтын тештәрен йылҡылдатып, техникумдағы курсташым, хатта ғруппалашым Дәмәрә йылмайып тора, имеш. Бер нисә ай элек күргәнгә бер ҙә оҡшамаған. Көтмәгәндә тултырған тауыҡтай булып киткән.

— Дә... Дәмәрә ханым, һаумыһығыҙ. Һе... Һеҙ шундай тулыланғанһығыҙ, тиҙ генә танырлыҡ та түгел. Былдай осраҡта, күҙ теймәһен, тиҙәр бит әле, шулаймы, Дәмәрә ханым?

— Дөрөҫ.

— Ә мин, күҙ теймәһен, тип әйттемме-юҡмы, хәтерләмәйһегеҙме?

— Юҡ буғай.

— Ыһы... Улай булһа, тыңлап тороғоҙ, зинһар: күҙ теймәһен һеҙгә, Дәмәрә ханым.

— Рәхмәт. Ирем менән Ҡара диңгеҙ буйында ял итеп ҡайттыҡ.— Дәмәрә ҡәнәғәт рәүештә усы менән ҡорһағын һыпырҙы.

— Дәмәрә ханым, ял итеүегеҙ бик яҡшы булған,— тинем ихлас күңелдән. Ул һаман йылмая.

— Мин әйтәм, һәйбәт булған, тим. Ялда булыуығыҙ ифрат та шәп булған...

— Ҡат-ҡат игәмә, ишеттем. Рәхмәт.

— Ә, ә әле ниндәй эштәр менән йөрөйһөгөҙ?

— Квартплата түләргә кергәйнем. Ярар, мин киттем. Һау бул, Ғәлинур. Ҡабаланам. Тышта ирем көтөп тора.

— Дәмәрә ханым, саҡ ҡына сабыр итең, мин дә сығам. Урамға бергәләп сығырбыҙ. Бынауы бысранған ордерҙы ғына йомарлап ташлайым да...

— Һин аҡса һалырға килгәнһең түгелме? Эшеңде бөтөрөп китмәйһеңме ни?

— Юҡ, Дәмәрә ханым. Мин был килем ҡағыҙын бөгөн яҙып бөтөрә алманым. Иртәгә килеп тамамлармын. Хәҙер сығырбыҙ, саҡ ҡына сабыр итегеҙ. Бынауы боҙолған ордерҙы ғына йомарлап ташлайым да...

— Тиҙерәк бул.

— Хәҙер, бынауы ордерҙы ғына ташлайым да...

Дәмәрә ханым менән беҙ студент саҡтан бирле нығылы таныш та, бер-беребеҙгә сит тә булманыҡ. Тағы ла уның һәр саҡ идеаль ир табырға хыялланып йөрөгәнен хәтерләйем. Техникум тамамлауға күп йылдар уҙҙы, йыш осрашып торһаҡ та, «иҫәнме-һаумы», шуның менән бөттө-китте. «Һәлпән»де иҫәпләмәгәндә, беҙ уның менән «һин яҡшы ла мин яҡшы».

Урамға сыҡҡас, мин тротуарҙа тапанып Дәмәрә ханымды көтөп торған егеткә ҡул һондом:

— Һаумыһығыҙ, Әмир!

Дәмәрә ханым ҡапыл шарҡылдап көлөп ебәрҙе:

— Һин нимә, Ғәлинур, ишетмәнеңме ни әле? Әмир күптән «тю-тю!». Ул ҡарун менән сәскә кеүек ғүмеремде заяға үткәрергә иҫәрме ни мин? Беҙ быныҡ менән йәй башында өйләнештек. Хәйер, һин уны белергә тейеш. Ул да һине белелер. Йә, таныйһыңмы?

Мин иһә һаман туҡтай алмай, үҙемдекен һуҙҙым:

— Һау-мы, Әмир! — Һуңғы һүҙгә нишләптер айырыуса баҫым яһанымсы!

Дәмәрә ханым ҡулымды ағҡа баҫты.

— Нимә һаташтың шул Әмир менән?! Башта таны, шунан һуң ғына күрешерһең.

Мин егеттең илтифатлы күҙҙәренә ҡарап торҙом да:

— Ҡараштарығыҙ таныш. Бик таныш,— тинем.

— Әйҙә, Һәлпәнчик, мейеңде ҡыбырҙат!

— Я... ярар, улайһа, мин уйлайым, йәме?— тип ситкәрәк боролоп уйға сумдым. Бер тына баш ватҡандан һуң, Дәмәрә ханыма боролоп:

— Ә... ни... теге... баҙарҙан ябыҡ мал алып, һимертеп һатып кәсепләнгән ирең Фәтҡулла түгелдер? — тинем.

— Һе... Ярар, улайһа, тағы уйлап ҡарайым. Тәк, тә-әк...

— Әһә, «Жигули»лы ирең Марат?

— Түгел, түгел...

— Ғәфү итегеҙ, Дәмәрә ханым. Улайһа, улайһа... Белдем! Был теге бисәһен айырып, төҫлө телевизоры менән һиңә күсеп килгән, ит комбинатында ат бото урлап төрмәгә ултырған ирең Ғәйфулла! Срогын тултырып ҡайттымы?

Дәмәрәнең йөҙө боҙолдо.

— Кит, юҡты! Яҡын да килмәй. Юрый танымамышҡа һалышаһыңмы?

Һин ысын күңелдән ғәфү үтендем. Егеттең йөҙө таныш булыуын һәм һис шикһеҙ иҫкә төшөрәсәгемде әйттем.

— Дуҫтар, бынау эскәмйәгә ултырып тороғоҙ, йәме. Һеҙ, Дәмәрә ханым, сумкағыҙҙы интәшегеҙгә бирегеҙ, ҡулығыҙ талмаһын...

Ниҙәлер Дәмәрәнең йөҙөн һөрөм ҡаплай башланы. Ул кәүҙәһен ҡылпаңлатып:

— Рәхмәт, беҙ ҡабаланабыҙ,— тине. — Ваҡыт — аҡса, аҡса — ваҡыт...

— Юҡ, юҡ, Дәмәрә ханым, мин тиҙ уйларға һүҙ бирәм. Хәҙер таныйым! Был — 21-се продмагта эшләгән ирең Баратынский! Һин уны ес ай йәшәгәс тә ҡыуып сығарғайның. Кире ҡауыштыҡ, тиһең инде, ә? Яҡшы, яҡшы! Шулай кәрәк. Ҡотлайым.

Дәмәрә ҡул һелтәне:

— Кит бынан, Һәлпән! Яҡын да килмәй... Йә, беҙ киттек.

—Туҡта, туҡта! Һәй, әттәгенәһе, кем тип кенә әйтәйем? Главбух Вәлиәхмәт ағай, тиһәм, уның, пенсияға сығырға йөрөгән кешенең, башы пелеш ине, быныһы бөҙрә... Моғайын, межрайбазала эшләгән ирең Рәсүлдер? Шулмы?

— Кит тинем бит мин һиңә, Һәлпән! Нимәһенә бәйләндең дә торҙоң!

— ...Лешка түгелме? Риф түгелме? Зиннур түгелме? Наил түгелме? Хосе де Сарис Кантуш түгелме?.. Нартинайтис? Минкевич? Мархвандзе? Харатянц? Ә... теге үзбәк?— Үҙҙәре китәбеҙ ҙә китәбеҙ тип ашыҡҡанға, үҙем, күргән-белгән кейәү балаларҙы тиҙ генә һанап сығайым тиһәм, теге егет форсат бирмәне. Минең исемлектең башында уҡ бүлдерел, ике ботло гер хәтлем йоҙроғо менән көтмәгәндә хәтәр киҙәнеп танауыма «манды». Хоҙай тәғәләнең мөғжизәһе: күҙемә химзавод торбалары башында янған уттарҙан да дәүерәк ялҡын күренде! Бер ҙә татып ҡараған юҡ ине, бына нисегерәк була икән ул «өлөш ашау» тигәндәре!

Күҙ алдымдан әлеге тамуҡ уты таралғанда, Дәмәрә ханым миңә өҙгөләп ташларҙай булып ҡарап тора, ә егете һалмаҡ аҙымдар менән автобус туҡталышына китеп бара ине. Бик яҡын тороуыма һәм ҡолаҡҡа сос булыуыма ҡарамаҫтан, Дәмәрә:

— Һәлпән! Техникумда үҙең менән бер группала уҡыған Сәхиҙе танымағыл булып тораһың!— тип һөрәнләне. Унан егет артынан юрғаланы.— Сәхи, Сәхи; тим! Туҡта, аҡыллым!

Сәхи уға боролоп та ҡарамай, ҡул ғына һелтәне лә ары атлауын дауам итте.

Сәхи китте... Мин йөҙө ҡайғы-хәсрәт менән тулған Дәмәрәгә:

— Уны тиҙерәк туҡтатығыҙ, мин ғәфү үтенермен,— тинем. Дәмәрә ауыр һуланы:

— Әйттең һин дә бер һүҙ, Һәлпән! Холҡон белмәй тип уйлайһыңмы? Ул бер генә киңә торған кеше. Инде идеальный бер ир таптыммы тиһәм, уныһы ла... үсексән булып сыҡты.

— Ҡайғырмағыҙ, Дәмәрә ханым. Әле һеҙ йәш. Сәхи ташлап китһә, аптырағанһығыҙ икән. Донъя тулы ир. Ана, ҡара, тротуар — тулы, автобустар — тулы, трамвайҙар — тулы...

Дәмәрә ханым һаман ҡайғырҙы.

— Уның менән ни бары санаторийға барырға өлгөрҙөм. Ә беләһеңме, ҡалала уның бәйләнештәре ниндәй?! Нимә миңә ҡарап ҡаныңды ялап тораһың?.. Ә, кассаға һин дә аҡса һалып йөрөйһөң бит әле?

— Эйе.

— Күпме?

— Биш йө... юҡ илле һум.

— Улай икән. Хәҙер өйгә ҡайтһам, бер үҙем инде. Уф, шул тиклем дә бәхетһеҙ булырмын икән? Эсем бошҡанда-бөгөн беҙгә керел ултыр, Һәлпәнчик, һөйләшеп ятырбыҙ.

Мин ык-мыҡ иттем.

— Ғәфү итегеҙ, Дәмәрә ханым. Ми... минең ваҡытым юҡ. Кер йыуаһым бар.

Теге миңә ғашын ҡағып ҡарап торҙо-торҙо ла:

— Ахмаҡ!— тип китеп барҙы.

Ахмаҡ... Ахмаҡ..: Мин уның артынан ҡысҡырҙым:

— Дә... Дәмәрә ханым!

Ул, ҡырт боролоп, эйәк ҡаҡты. Йөҙө алсаҡланып киткәйне.— Дәмәрә ханым, ғәфү итегеҙ, мин аңламаным. Һуңғы һүҙегеҙ миңәме, әллә үҙегеҙгә ҡаратамы?

Ул әле генә көләсләнеп киткән сырайын йәмһеҙ сырылтып ыҫылданы:

— Ахмаҡ!!

...Әйткәндәй, Сәхи ише аҫыл егеттәр бер ҡасан да онотолмай. Ҡабат осратһам, билләһи, шундуҡ таныр инем.

# ЕНӘЙӘТСЕЛЕК: ғинуарҙың тәүге ун көнләгө

**СТАТИСТИКА:** Йылҡы йылы тынысыраҡ башланды. Ғинуарҙың тәүге ун көнләгендә 662 закон боҙоу осрағы теркәлгән, шуларҙың 439-ы енәйәт тип табылған. 4— кеше үлтереү, 15—ауыр тән яраһы алыу, 18 — талау, 14 — урлау, 8 —көсләү һәм көсләргә маташыу осраҡтары теркәлгән. Ауыр яраларға килтергән 13 автомобиль аварияһы, 19— янғын булған, 17 кеше, өйөнән сығып китеп, кире әйләнеп ҡайтмаған.

Бүректәр урлау һаман да кәмемәй. Былдай хәбәрҙәр көн һайын килеп тора.




**Өфөнөң Калинин районы.** 1 Май урамында билдәһеҙ кеше Д. А-ваның башынан шәшке бүркен алып ҡаса.

**Нефтекамск.** Н. К. Крупская исемендәге паркта әлегә исеме асыҡланмаған кеше А. А-ваның башынан аҡ төлкө бүркен һалдырып ала.

**Яңауыл поселогы уртаһында** билдәһеҙ кеше С.-ваның башынан — аҡ төлкө бүркен **Өфө ҡалаһы Совет районының Комсомол урамында** исеме асыҡланмаған кеше Г-ваның башынан шәшке бүркен тартып алып ҡаса. Милиция бурҙарҙы эҙләй.

**Өфөнөң Орджоникидзе районында** 10 ғинуарҙа, төндә, билдәһеҙ кеше Ф. С.-втың шәшке бүркен һәм портфелен талап алған. Күрелгән саралар бурҙы тоторға мөмкинлек бирә. Ул 2-се УПОПАТ-тың водителе 1966 йылғы В. Константинов булып сыға.

**ҺЫРАҒА ҺЫУҺАП...**

**Өфө ҡалаһының Калинин районы.** Һыраға һыуһап, ике дуҫ тулы полиэтилен тоҡсай тотоп килгән А. К.-в эргәһенән вайымһыҙ үтеп китә алмай. Үҙен туҡмап, һыраһын тартып алып, һыуһындарын ҡандыралар. Хәҙер уларҙы ҡаты яуаплылыҡ көтә. Бер ҡайҙа ла эшләмәгән 1961 йылғы Н. П. Логинов рәшәткә артында тормош тураһында уйланыу мөмкинлегенә эйә. Дуҫына ла сират етәсәк.

**ЕЛ МЕНӘН УҘЫШЫП...**

**Өфөнөң Калинин районында** 5 ғинуарҙа төндә билдәһеҙ ике кеше, «Экспресс» кооперативы водителе Ф. К.-ның автомобиленә инеп ултырып, «Һаҡмар» ресторанына илтеп ҡуйыуын үтенә. Юл хаҡын түләү урынына улар водителдән аҡса талап итә башлай. Тик шофер күндәм булып сыҡмай, һәм көтмәгәндә аҡсалы булырға теләгән кешеләр ҡасырға мәжбүр була. Милицияның йылдам эш итеүе һөҙөмтәһендә береһе тотола. Ул Орджоникидзе район эске эштәр бүлеге эргәһендәге хәрбиләштерелгән һаҡ бүлеге ҡарауылсыһы . 1961 йылғы А. С. Сергеев булып сыға.

**«МИҢӘ АҠЫЛ ӨЙРӘТМӘ!»**

**Өфөнөң Калинин районы.** 15-се эшсе йәштәр мәктәбе уҡыусыһы 16 йәшлек Б. В. Москвин ыҙғышҡанда, егет нәсихәт тыңлап торорға теләмәйенсә, әсәһен үлтергәнсе туҡмап ташлай. Мәйетте әйберҙәр һала торған бүлмәгә йәшереп ҡуйғас, туғыҙ тәүлек буйына иркенләп йөрөй. Әммә, күрәһең, намыҫы борсой башлағандыр: 5 ғинуарҙа ҡылған енәйәте хаҡында милицияға хәбәр иткән.

**АРАҠЫ АҠЫЛДАН ЯҘҘЫРА**

**Стәрлетамаҡ.** 1 ғинуарҙа иртәнсәк, Яңы йыл төнөндә әсеүҙән айнымайынса, бер ҡайҙа ла эшләмәүсе 1960 йылғы М. М. Кәлимуллин коммуналь квартирала күрше бүлмәлә йәшәгән Б-ваның күкрәгенә бысаҡ ҡаҙап яралай. Саҡырыу буйынса килеп еткән милиция хеҙмәткәрҙәренә лә ҡаршылыҡ күрһәтә.

**Өфө ҡалаһының Киров районы.** Бөтәһе лә һәйбәт башлана: өсәүләшеп араҡы эсәләр, самолет осҡанға тиклем асыҡ күңелдән һөйләшергә ваҡыт етерлек була. Әммә 1965 йылғы С. С. Фроловта шешәләш дуҫтарына нимәгәлер асыу тыуа һәм ул бысаҡ менән һелтәнә башлай. Ике «дуҫы» ла больницаға оҙатыла.

**«ҠЫҘЫЛ ӘТӘС» ҠОТОРОНҒАН...**

**Әбйәлил районы Буранғол ауылының** культура йортонда янғын башлана. Культура усағының ағас бинаһы һәм эргәлә урынлашҡан автоматик телефон станцияһының бинаһы яна. Мөлкәттең бер өлөшөн ҡотҡарып алып ҡалалар.

**Баҡалы районы.** Янғын Яңы Ҡатай ауылында «Сөн» совхозының балалар баҡсаһы бинаһын юҡ итә.

**Баймаҡ районы.** Халыҡҡа көнкүреш хеҙмәте күрһәтеү комбинаты бинаһында ут сыға һәм ағас йорттан томбаштар ғына торол ҡала.

**Ишембай.** Пенсионерка Н. П. -ваның өйөндә һүндермәй ҡалдырылған шәмдән янғын башлана. Йорт яна, хужабикә һәләк була.

Р. РӘШИТОВ.

## Хәйриә кисәһе



12 ғинуарҙа «Юбилей» культура һарайында БАССР-ҙың атҡаҙанған культура эшмәкәре Абдулла Солтанов менән БАССР-ҙың халыҡ артисткаһы, Салауат Юлаев премияһы лауреаты Флүрә Килдейәрованың концерты булып үтте. Унда шулай уҡ Хәйбулла районы Бүребай поселогынан скрипкасы, йәнә ҡағыҙ ҡурайҙа уйнаусы 69 йәшлек Сәлимйән Сыңғыҙов, йәш ҡурайсы Рәмил Ғәйзуллин, БАССР-ҙың атҡаҙанған артисткаһы бейеүсе Миңнур Килмөхәмәтова, баянсы Роберт Тимербаев ҡатнашты.

Концерттан йыйылған аҡса боронғо башҡорт халыҡ йырҙарын нотаға һалыу өсөн тотоноласаҡ.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Ф. Килдейәрова; А. Солтанов (уйҙа) йырлай; С. Сыңғыҙов.

Р. РӘЖӘПОВ фотолары.





Былар ҡыҙыҡлы

# Боронғо кеше

...Күренекле немец археологы Ральф фон Кенигсвальд 1935 йылдың йәйендә Гонконг буйлап йөрөгәндә күп һанлы лавкаларҙың береһе ҡаршыһында туҡтай. Бронзанан, көмөштән һәм фил һөйәгенән эшләнгән биҙәнеү әйберҙәре һәм бетеүҙәр араһындағы ҙур теш уның иғтибарын йәлеп итә. Хужа уны бәхет килтерә һәм ауырыуҙарҙан дауалай торған «аждаһа теше» тип атай. Ләкин археолог-белгес быны фәнгә билдәле булмаған, үлеп бөткән имеҙеүселәр теше булыуын аңлай. Кенигсвальд был табышты лаборатория шарттарында тикшереп ҡарағандан һуң үҙенең төүге фекеренең дөрөҫ булыуын раҫлай һәм артабан ғүмеренең бер нисә йылын Вьетнам, Лаос һәм Ҡытай сиктәрендәге джунгли төпкөлдәрендә ғәйәт ҙур боронғо кеше ҡалдыҡтарын эҙләүгә бағышлай.

Эҙләнеүҙәр барышында ғалим «гигантопитек»тың бер нисә тешен, яңаҡ һәм баш һөйәктәре ҡалдыҡтарын таба. Кенигсвальд ғәйәт ҙур ҡаҙылма боронғо кешене «гигантопитек» тип атай. Ошо мәсьәләгә арналған мәҡәләләрендә ул, «гигантопитек» Көньяҡ Ҡытай диңгеҙенең яр буйы райондарында 25 мең йыл элек йәшәгән, тип яҙа. Уның буйы 3,5 метрҙан ашыу, ә ауырлығы 300 килограмм һәм унан да күберәк булған.

«Гигантопитек» мәсьәләһе менән ярты быуат үткәндән һуң ике Америка ғалимы ҡыҙыҡһына башлай. Улар Айова һәм Аризона университеттары археологтары Рассел Кичон һәм Джон Ольсен — Вьетнам джунглиҙарына экспедицияға бара. Кенигсвальд һүрәтләүенсә боронғо кешеләр мәмерйәләре Вьетнам джунглиҙарында урынлашҡан була. Америка ғалимдарының табыштары Кенигсвальдтыҡына ҡарағанда «байыраҡ» була. Ләкин улар яңы фәнни алымдарҙы һәм техника ҡаҙаныштарын ҡулланып, немец археологы уйҙырмаһының дөрөҫлөгөнә ышана. Кичон һәм Ольсен «гигантопитек» ысынлап та Кенигсвальд күрһәткән райондарҙа йәшәгән һәм «гомо сапиенс»тан алда йәшәгән «гомо эректус» тарафынан ҡырып бөтөрөлгән тигән һығымтаға килгән. Ғалимдар фекеренсә, тау тормош кешеһе үҙенең «аҡыл туғанына» ҡарағанда агрессив булған һәм «гигантопитек»та булмаған ябай ғына үлтереү ҡоралдары менән ҡоралланған. Бынан тыш, Кичон һәм Ольсен белгестәр ярҙамында башта «гигантопитек»тың һөлдәһен, ә һуңынан уның һынын эшләй.

Серле ҡаҙылма ғалимдарға тынғы бирмәй. Кичон менән Ольсен Ҡытай, Вьетнам территорияларына яңынан экспедициялар үткәрергә ниәтләнә. Ә әлегә Сан-Диего ҡалаһындағы археология музейында «гигантопитек» менән танышырға мөмкин. Музейға ҡаҙылма боронғо кеше һынын күрһәтеү хоҡуғы бирелгән.

# КҮСЕҮ ТУРНИРЫ БАШЛАНДЫ

Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы хоккейсылары быйыл йәнә күсеү турнирында сығыш яһай. Уйындар кисә башланды. Һеҙҙең иғтибарға календарь тәҡдим итәбеҙ.

**15—16 ғинуар:** СКА—«Кристалл» (Э); Урицкий исемендәге спорт клубы —«Торпедо»; «Автомобилист» — «Салауат Юлаев»; «Авангард» — «Трактор»;

**19—20 ғинуар:** СКА — «Торпедо»; Урицкий исемендәге спорт клубы — «Кристалл» (Э); «Автомобилист» — «Трактор»; «Авангард» — «Салауат Юлаев»; «Динамо» — «Кристалл» (С);

**25—26 ғинуар:** «Трактор» — «Кристалл» (С); «Салауат Юлаев» — «Динамо»; «Торпедо» — «Авангард»; «Кристалл» (Э) — «Автомобилист»;

**29—30 ғинуар:** «Трактор»—«Динамо»; «Салауат Юлаев» — «Кристалл» (С); «Кристалл» (Э) — «Авангард»;

**31 ғинуар— 1 февраль:** Урицкий исемендәге спорт клубы — СКА;

**4—5 февраль:** «Автомобилист» — Урицкий исемендәге спорт клубы; «Авангард» —СКА; «Динамо» — «Кристалл» (Э); «Кристалл» (С) — «Торпедо»;

**8—9 февраль:** «Автомобилист» —СКА; «Авангард» — Урицкий исемендәге спорт клубы; «Динамо»—«Торпедо»; «Кристалл» (С) — «Кристалл» (Э);

**10—11 февраль:** «Салауат Юлаев» — «Трактор»;

**14—15 февраль:** СКА—«Кристалл» (С); Урицкий исемендәге спорт клубы — «Динамо»; «Торпедо» — «Салауат Юлаев»; «Кристалл» (Э) — «Трактор»;

**16—17 февраль:** «Авангард» —«Автомобилист»;

**18—19 февраль:** СКА — «Динамо»; Урицкий исемендәге спорт клубы — «Кристалл» (С); «Торпедо» — «Трактор»; «Кристалл» (Э) — «Салауат Юлаев»;

**24—25 февраль:** «Динамо» — «Авангард», «Кристалл» (С) — «Автомобилист»; «Трактор» — Урицкий исемендәге спорт клубы; «Салауат Юлаев» — СКА;

**28 февраль — 1 март:** «Динамо» — «Автомобилист»; «Кристалл» (С)—«Авангард»; «Трактор» — СКА; «Салауат Юлаев» — Урицкий исемендәге спорт клубы;

**1—2 март:** «Торпедо» — «Кристалл» (Э);

**5—6 март:** «Динамо»— «Салауат Юлаев»; «Кристалл» (С) — «Трактор»;

**6—7 март:** «Автомобилист» — «Торпедо»; «Авангард» — «Кристалл» (Э);

**9—10 март:** СКА — Урицкий исемендәге спорт клубы; «Динамо» — «Трактор»; «Кристалл» (С) — «Салауат Юлаев»;

**10—11 март:** «Автомобилист» — «Кристалл» (Э); «Авангард» — «Торпедо»;

**16—17 март:** СКА — «Авангард»; Урицкий исемендәге спорт клубы — «Автомобилист»; «Торпедо» — «Кристалл» (С); «Кристалл» (Э) — «Динамо»;

**20—21 март:** СКА — «Автомобилист»; Урицкий исемендәге спорт клубы —«Авангард»; «Торпедо» —«Динамо»; «Кристалл» (Э) — «Кристалл» (С);

**21—22 март:** «Трактор» — «Салауат Юлаев»;

**24—25 март:** «Автомобилист»—«Авангард»;

**27—28 март:** «Динамо» —Урицкий исемендәге спорт клубы; «Кристалл» (С)—СКА; «Трактор» — «Торпедо»; «Салауат Юлаев» — «Кристалл» (Э);

**31 март — 1 апрель:** «Динамо» —СКА; «Кристалл» (С) — Урицкий исемендәге спорт клубы; «Трактор» — «Кристалл» (Э); «Салауат Юлаев» — «Торпедо»;

**5—6 апрель:** «Кристалл» (Э) — «Торпедо»;

**7—8 апрель:** СКА — «Салауат Юлаев»; Урицкий исемендәге спорт клубы —«Трактор»; «Автомобилист»— «Кристалл» (С); «Авангард» — «Динамо»;

**11—12 апрель:** СКА — «Трактор»; Урицкий исемендәге спорт клубы — «Салауат Юлаев»; «Автомобилист» — «Динамо»; «Авангард» — «Кристалл» (С);

**17—18 апрель:** «Трактор» — «Авангард»; «Салауат Юлаев»—«Автомобилист»; «Торпедо» — Урицкий исемендәге спорт клубы; «Кристалл» (Э) — СКА;

**21—22 апрель:** «Кристалл» (С) — «Динамо»; «Трактор» — «Автомобилист»; «Салауат Юлаев» — «Авангард»; «Торпедо» — СКА; «Кристалл» (Э) — Урицкий исемендәге спорт клубы.

Яңы йыр

# ҠАНАТЫМ

Рауил НИҒМӘТУЛЛИН һүҙҙәре һәм музыкаһы




Күҙҙәреңдән һирпелгән нур
Яҡтыртты көндәремде,
Һүҙҙәреңдән һирпелгән моң
Йыр итте өндәремде!

Йыр итте, йыр итте өндәремде!
Күҙ тейер тип, һүҙ тейер тип,
Күрмәйем, тип, алдаштым,
Үҙем һинең керпектәрең
Араһында аҙаштым!
Аҙаштым, аҙаштым, аҙаштым!

Үҙем һиңә ҡасам тинем,
Үҙем һиңә йән аттым,
Һин бит яңы офоҡтарға
Осороусы ҡанатым!
Һин минең осорор ҡанатым!

«Йәшлек».
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04133. Заказ № 78.